# DIBAJI

**MAANDIKO MATAKATIFU SAHIHI KUTOKA TEXTUS RECEPTUS.**

Hii ndiyo tafsiri ya Neno la Mungu kutoka Textus Receptus.
Vitabu vifuatavyo ni,
Injili kama ilivyoandikwa naYohana,
Waraka wa Paulo kwa Warumi.

INJILI KAMA ILIVYOANDIKWA NA

# YOHANA

1 HAPO mwanzo kulikuwako Neno, naye Neno alikuwa na Mungu, naye Neno alikuwa Mungu.

2 Huyo alikuwa na Mungu hapo mwanzo.

3 Vyote vilifanyika kwa huyo, wala pasipo yeye hakikufanyika cho chote kilichofanyika.

4 Ndani yake ulikuwa uzima, nao ule uzima ulikuwa nuru ya watu,

5 nayo nuru yang'aa gizani, wala giza halikuiweza.

6 Palitokea mtu, ametumwa kutoka kwa Mungu, jina lake Yohana.

7 Huyo alikuja kwa ushuhuda, ili aishuhudie ile nuru, ili wote wapate kuamini kwa yeye.

8 Huyo hakuwa ile nuru, bali alikuja ili aishuhudie ile nuru.

9 Kulikuwako nuru ya kweli, anayemtia nuru kila mtu akija katika ulimwengu.

10 Alikuwako ulimwenguni, kwa yeye hata ulimwengu ulipata kuwako, wala ulimwengu haukumtambua.

11 Alikuja Kwake, wala walio wake hawakumpokea,

12 Bali wote waliompokea, aliwapa uwezo wa kufanyika watoto wa Mungu, ndio wale waliaminio jina lake;

13 waliozaliwa, si kwa damu, wala si kwa mapenzi ya nyama, wala si kwa mapenzi ya mwanamume, bali kwa Mungu.

14 Naye Neno akawa nyama, akakaa kwetu; (nasi tukauona utukufu wake, utukufu kama wa Mwana pekee atokaye kwa Baba), amejaa neema na kweli.

15 Yohana anamshuhudia, na amepaza sauti yake, akisema, "Huyu ndiye niliyenena habari zake, 'Ajaye nyuma yangu, amekuwa mbele yangu; kwa maana alikuwa kabla yangu.'"

16 Na kutokana na utimilifu wake sisi sote tulipokea, na neema juu ya neema,

17 kwa kuwa Torati ilitolewa kwa mkono wa Musa, neema na kweli zilikuja kwa mkono wa Yesu Kristo.

18 Hakuna mtu ambaye amemwona Mungu wakati wo wote; Mwana pekee, aliye katika kifua cha Baba, huyu ndiye aliyemfunua.

19 Na huu ndio ushuhuda wake Yohana, Wayahudi walipotuma kwake makuhani na Walawi kutoka Yerusalemu ili wamwulize, "Wewe ni nani?"

20 Naye alikiri, wala hakukana; akakiri kwamba, "Mimi siye Kristo."

21 Wakamwuliza, "Ni nini, basi?" "Je, wewe ni Eliya?" Akasema, "Mimi siye." "Je, wewe ni yule nabii?" Akajibu, "La."

22 Basi, wakamwambia, "Wewe ni nani? Ili tuwape jibu wale waliotupeleka, unasemaje juu yako mwenyewe?"

23 Akasema, "Mimi ni sauti ya mtu anayepaza sauti nyikani, Inyosheni njia ya Bwana, kama vile alivyonena nabii Isaya."

24 Nao wale waliotumwa, walikuwa wametoka kwa Mafarisayo.

25 Wakamwuliza, wakamwambia, "Mbona basi, unabatiza, ikiwa

wewe si Kristo, wala Eliya, wala yule nabii?”

26 Yohana akawajibu, akisema, “Mimi ninabatiza kwa maji, lakini katikati yenu amesimama yeye msiyemjua ninyi.

27 Ndiye yule anayekuja baada yangu, ambaye amekuwa mbele yangu; ambaye mimi sistahili kuilegeza gidamu ya kiatu chake.”

28 Hayo yalifanyika huko Bethabara ng’ambo ya Yordani, alikokuwako Yohana akibatiza.

29 Kesho yake, Yohana anamwona Yesu akimjia, akasema, “Tazama Mwana-kondoo wa Mungu, aondoaye dhambi ya ulimwengu.

30 Huyu ndiye ambaye mimi niliyesema juu yake, ‘Baada yangu anakuja mwanamume, ambaye amekuwa mbele yangu, kwa maana alikuwa kabla yangu.

31 Wala mimi sikumjua; lakini kusudi adhihirishwe kwa Israeli, kwa hiyo mimi nilikuja nikibatiza kwa maji.’”

32 Tena Yohana akashuhudia akisema, “Nimemwona Roho akishuka kama njiwa kutoka mbinguni, naye akakaa juu yake.

33 Wala mimi sikumjua, lakini yeye aliyenipeleka kubatiza kwa maji, huyo aliniambia, ‘Yeye ambaye utamwona Roho akishuka na kukaa juu yake, huyo ndiye anayebatiza kwa Roho Mtakatifu.’

34 Nami nimeona, tena nimeshuhudia kwamba, Huyu ni Mwana wa Mungu.”

35 Tena kesho yake, Yohana alikuwa amesimama, pamoja na wawili katika wanafunzi wake;

36 akamtazama Yesu akitembea, akasema, “Tazama, Mwana-kondoo wa Mungu!”

37 Wale wanafunzi wawili wakamsikia akisema, wakamfuata Yesu.

38 Yesu akageuka, akawaona wakimfuata, akawaambia, “Mnatafuta nini?” Nao wakamwambia, “Rabi,” (maana yake, Mwalimu), “Unakaa wapi?”

39 Akawaambia, “Njoni mkapaone.” Wakaenda, wakaona anapokaa; wakakaa kwake siku ile; nayo ilikuwa yapata saa kumi.

40 Andrea, ndugu yake Simoni Petro, alikuwa mmoja wa wale wawili waliomsikia Yohana, na kumfuata Yesu.

41 Huyo akamwona kwanza Simoni, ndugu yake mwenyewe, akamwambia, “Tumemwona Masihi” (maana yake, Kristo).

42 Akampeleka kwa Yesu. Naye Yesu akamtazama, akasema, “Wewe ni Simoni, mwana wa Yona; wewe utaitwa Kefa,” (tafsiri yake, jiwe).

43 Kesho yake Yesu alitaka kuondoka kwenda Galilaya, naye akamwona Filipo, akamwambia, “Nifuate.”

44 Naye Filipo alikuwa mtu wa Bethsaida, mji wa Andrea na Petro.

45 Filipo akamwona Nathanaeli, akamwambia, “Tumemwona yeye ambaye Musa aliandika juu yake katika Torati, na manabii, Yesu wa Nazareti, Mwana wa Yusufu.”

46 Nathanaeli akamwambia, “Je, inawezekana kitu cho chote chema kutoka Nazareti?” Filipo akamwambia, “Njoo uone.”

47 Yesu alimwona Nathanaeli akimjia, akasema juu yake, “Tazama Mwisraeli kweli kweli, hamna hila ndani yake.”

48 Nathanaeli akamwambia, “Umepataje kunitambua?” Yesu akajibu, akamwambia, “Kabla Filipo

hajakuita, ulipokuwapo chini ya mtini, nilikuona."

49 Nathanaeli akajibu, akamwambia, "Rabi, wewe ni Mwana wa Mungu, wewe ni Mfalme wa Israeli."

50 Yesu akajibu, akamwambia, "Kwa sababu nilikuambia, 'Nilikuona chini ya mtini,' unaamini? Utaona mambo makubwa kuliko haya."

51 Akamwambia, "Hakika, hakika, ninawaambia, Tangu sasa mtaiona mbingu ikifunguka, na malaika wa Mungu wakipanda na kushuka juu ya Mwana wa mtu."

2 NA siku ya tatu palikuwa na arusi huko Kana, mji wa Galilaya, naye mama yake Yesu alikuwapo;

2 naye Yesu alikuwa amealikwa anusini pamoja na wanafunzi wake.

3 Hata divai ilipokwisha, mama yake Yesu akamwambia, "Hawana divai."

4 Yesu akamwambia, "Ni nini kuhusu Mimi na wewe, mama? Saa yangu bado haijafika."

5 Mama yake akawaambia watumishi, "Lo lote atakalowaambia, fanyeni."

6 Basi, kulikuwako kule mabalasi sita ya mawe, nayo yamewekwa huko kwa desturi ya Wayahudi ya kutawadha, kila moja lapata kadiri ya madebe mawili au matatu.

7 Yesu akawaambia, "Ijazeni mabalasi maji." Nao wakayajaza mpaka juu.

8 Akawaambia, "Sasa tekeni, mkapelekee mkuu wa meza." Wakapeleka.

9 Naye mkuu wa meza alipoyaonja yale maji yaliyopata kuwa divai, wala asijue ilikotoka, (lakini watumishi walijua, wale walioyateka yale maji), yule mkuu wa meza alimwita bwana arusi,

10 Akamwambia, "Kila mtu huandaa divai nzuri kwanza, hata watu wakiisha kunywa sana, ndipo huandaa ile hafifu; wewe umeiweka divai nzuri hata sasa."

11 Mwanzo huo wa ishara Yesu alifanya huko Kana ya Galilaya, Akaudhihirisha utukufu wake; nao wanafunzi wake wakamwamini.

12 Baada ya hayo alishuka mpaka Kapernaumu, yeye na mama yake, na ndugu zake, na wanafunzi wake; wakakaa huko siku si nyingi.

13 Na Pasaka ya Wayahudi ilikuwa karibu, naye Yesu akakwea mpaka Yerusalemu.

14 Akaona pale hekaluni waliokuwa wakiuza ng'ombe na kondoo na njiwa na wenye kubadilishana fedha wakaketi.

15 Akatengeneza kikoto cha kamba akawatoa wote kutoka hekaluni, pamoja na kondoo na ng'ombe, akamwaga fedha za wenye kubadilishana fedha, akazipindua meza;

16 akawaambia wale waliokuwa wakiuza njiwa, "Ondoeni vitu hivi kutoka hapa; msiifanye nyumba ya Baba yangu kuwa nyumba ya biashara."

17 Wanafunzi wake wakakumbuka kwamba imeandikwa, "Wivu wa nyumba yako ulinila."

18 Basi Wayahudi wakajibu, wakamwambia, "Ni ishara gani ambayo unatuonyesha kwamba unafanya haya?"

19 Yesu akajibu, akawaambia, "Livunjeni patakatifu pa hekalu hili, nami katika siku tatu nitalisimamisha."

20 Basi Wayahudi wakasema, "Patakatifu pa Hekalu hili lilijengwa katika muda wa miaka arobaini na sita, nawe utalisimamisha katika siku tatu?"

21 Lakini yeye alinena habari za patakatifu pa hekalu la mwili wake.

22 Kwa hiyo alipofufuliwa kutoka wafu, wanafunzi wake wakakumbuka kwamba aliwaambia hayo; wakaliamini lile andiko na lile neno alilolisema Yesu.

23 Hata na alipokuwapo Yerusalemu wakati wa Pasaka, kwenye ile sikukuu, watu wengi waliamini jina lake, walipoziona ishara zake alizozifanya.

24 Lakini Yesu mwenyewe hakuwa na imani nao, kwa sababu anawajua watu wote,

25 na kwa sababu hakuwa na haja ya mtu kushuhudia habari za mtu; kwa maana yeye mwenyewe alijua yaliyomo ndani ya mtu.

3 BASI, palikuwa na mtu mmoja wa Mafarisayo, jina lake Nikodemo, mkuu wa Wayahudi;

2 huyo alimjia Yesu usiku, akamwambia, "Rabi, twajua kwamba wewe ni mwalimu, umetoka kwa Mungu, kwa maana hakuna mtu awezaye kuzifanya ishara hizi, uzifanyazo wewe, isipokuwa Mungu yu pamoja naye."

3 Yesu akajibu, akamwambia, "Hakika, hakika, nakuambia, mtu asipozaliwa mara ya pili, hawezi kuuona ufalme wa Mungu."

4 Nikodemo akamwambia, "Awezaje mtu kuzaliwa akiwa mzee? Hawezi kuingia tumboni mwa mama yake mara ya pili na kuzaliwa, sivyo?"

5 Yesu akajibu, "Hakika, hakika, ninakuambia, mtu asipozaliwa kwa maji na kwa Roho, hawezi kuingia katika ufalme wa Mungu.

6 Kilichozaliwa kwa nyama ni nyama; na kilichozaliwa kwa Roho ni roho.

7 Usistaajabu kwa kuwa nilikuambia, Ni lazima kwa ninyi kuzaliwa mara ya pili.

8 Upepo huvuma upendako, na sauti yake waisikia, lakini hujui unakotoka wala unakokwenda, ndivyo ilivyo kwa kila mtu ambaye amezaliwa kwa Roho."

9 Nikodemo akajibu, akamwambia, "Yawezaje kuwa mambo haya?"

10 Yesu akajibu, akamwambia, "Je, wewe ni mwalimu wa Israeli, na mambo haya huyafahamu?

11 Hakika, hakika, ninakuambia kwamba, Lile tulijualo tunalinena, na lile tulionalo tunalishuhudia: wala ushuhuda wetu hamkubali.

12 Ikiwa niliwaambia mambo ya duniani, wala hamsadiki, mtasadiki wapi nikiwaambieni mambo ya mbinguni?

13 Wala hakuna mtu ambaye amepaa mbinguni, ila yeye aliyeshuka kutoka mbinguni, yaani, Mwana wa mtu, ambaye yupo mbinguni.

14 Na kama vile Musa alivyomwinua yule nyoka jangwani, vivyo hivyo ni lazima kwa Mwana wa mtu kuinuliwa;

15 ili kila mtu anayemwamini, asipotee, bali awe na uzima wa milele.

16 Kwa maana jinsi hii Mungu aliupenda ulimwengu, hata akamtoa Mwanawe pekee, ili kila mtu anayemwamini, asipotee, bali awe na uzima wa milele.

17 Maana Mungu hakumtuma Mwanawe ulimwenguni ili auhukumu ulimwengu, bali ulimwengu uokolewe katika yeye.

18 Anayemwamini yeye hahukumiwi; lakini asiyeamini amekwisha kuhukumiwa, kwa sababu hakuliamini jina la Mwana pekee wa Mungu.

19 Na hii ndiyo hukumu, ya kuwa nuru imekuja ulimwenguni, na watu wakapenda giza kuliko nuru; kwa maana matendo yao yalikuwa maovu.

20 Kwa maana kila mtu atendaye mabaya huichukia nuru, wala haji kwenye nuru, matendo yake yasikemewe.

21 Bali yeye anayeitenda kweli huja kwenye nuru, ili matendo yake yaonekane wazi, ya kuwa yametendwa katika Mungu."

22 Baada ya hayo Yesu na wanafunzi wake walikwenda katika nchi ya Uyahudi; akakaa huko pamoja nao kwa muda, akabatiza.

23 Yohana naye alikuwa akibatiza huko Ainoni, karibu na Salimu, kwa sababu huko kulikuwa na maji mengi; na watu wakamwendea wakabatizwa.

24 Maana Yohana alikuwa hajatiwa gerezani.

25 Basi palitokea mashindano kati ya wanafunzi wa Yohana na Wayahudi kuhusu utakaso.

26 Wakamwendea Yohana, wakamwambia, "Rabi, yeye aliyekuwa pamoja nawe ng'ambo ya Yordani, ambaye wewe ulimshuhudia, tazama, huyo anabatiza, na watu wote wanamwendea."

27 Yohana akajibu, akasema, "Mtu hawezi kupokea neno lo lote isipokuwa amepewa kutoka mbinguni.

28 Nanyi wenyewe mwanishuhudia ya kwamba nilishuhudia, 'Mimi siye Kristo,' bali nimetumwa mbele yake.

29 Aliye naye bibi arusi ndiye bwana arusi; lakini rafiki yake bwana arusi, yeye anayesimama na kumsikia, aifurahia kwa furaha sauti yake bwana arusi; kwa hiyo furaha yangu imetimia.

30 Ni lazima yeye azidi, lakini mimi kupunguka.

31 Yeye ajaye kutoka juu ni juu ya yote. Yeye aliye wa dunia, ni wa dunia naye huongea mambo ya kidunia; Yeye ajaye kutoka mbinguni ni juu ya yote.

32 Nayo yale aliyoyaona na Kuyasikia, ndiyo anayoshuhudia; wala hakuna mtu anayeukubali ushuhuda wake.

33 Yeye aliyekubali ushuhuda wake ametia muhuri ya kwamba, Mungu ni kweli.

34 Kwa kuwa yeye aliyetumwa na Mungu, husema maneno ya Mungu;

kwa sababu Mungu hamtoi Roho kwa kipimo.

35 Baba anampenda Mwana, naye amempa vyote mkononi mwake.

36 Yeye anayemwamini Mwana anao uzima wa milele; lakini asiyemtii Mwana hataona uzima, bali ghadhabu ya Mungu hubaki juu yake."

4 KWA hiyo Bwana kama alivyofahamu ya kuwa Mafarisayo walisikia ya kwamba Yesu anafanya wanafunzi wengi kuliko Yohana na kuwabatiza,

2 (ingawa Yesu mwenyewe hakuwa anabatiza, bali wanafunzi wake),

3 aliacha Uyahudi, akaondoka tena mpaka Galilaya.

4 Naye alikuwa hana budi kupita katikati ya Samaria.

5 Basi akafika kwenye mji wa Samaria uitwao Sikari, karibu na lile shamba ambalo Yakobo alimpa Yusufu mwanawe;

6 na hapo palikuwa na kisima cha Yakobo. Basi Yesu, kwa sababu amechoka kwa safari, akaketi vivi hivi kisimani. Ilikuwa yapata saa sita.

7 Akaja mwanamke Msamaria kuteka maji; Yesu akamwambia, "Nipe maji ninywe."

8 Kwa maana wanafunzi wake walikuwa wameondoka kwenda mjini, ili wanunue chakula.

9 Basi yule mwanamke Msamaria akamwambia, "Inakuwaje wewe Myahudi, kuomba maji kwangu, nami ni mwanamke Msamaria?" (Maana Wayahudi hawachangamani na Wasamaria.)

10 Yesu akajibu, akamwambia, "Kama ungalijua karama ya Mungu, naye ni nani anayekuambia, 'Nipe maji ninywe,' ungalimwomba yeye, naye angalikupa maji yaliyo hai."

11 Yule mwanamke akamwambia, Bwana, huna chombo cha kuteka maji, na kisima ni kirefu; basi unayapata wapi hayo maji yaliyo hai?

12 Je, wewe ni mkuu kuliko baba yetu, Yakobo, aliyetupa kisima hiki, naye mwenyewe akanywa maji yake, na wanawe pia, na mifugo yake?"

13 Yesu akajibu, akamwambia, "Kila anywaye maji haya ataona kiu tena;

14 walakini yeyote atakayekunywa maji yale nitakayompa mimi, hataona kiu milele; bali yale maji nitakayompa yatakuwa ndani yake chemchemi ya maji yakibubujika uzima wa milele."

15 Yule mwanamke akamwambia, "Bwana, unipe maji hayo, ili nisione kiu, wala nisije hapa kuteka."

16 Yesu akamwambia, "Nenda kamwite mumeo, nawe uje hapa."

17 Yule mwanamke akajibu, akasema, "Sina mume." Yesu akamwambia, "Ulisema vema, 'sina mume;'

18 kwa maana umekuwa na waume watano, naye uliye naye sasa siye mume wako; hapo umesema kweli."

19 Yule mwanamke akamwambia, "Bwana, naona ya kuwa wewe ni nabii.

20 Baba zetu waliabudu katika mlima huu; nanyi husema ya kwamba Yerusalemu ni mahali ambapo ni lazima kuabudia."

21 Yesu akamwambia, "Mama, unisadiki, saa inakuja, ambayo mtamwabudu Baba, sio katika mlima huu wala kule Yerusalemu.

22 Ninyi mnaabudu msichokijua; sisi tunaabudu tukijuacho; kwa kuwa wokovu watoka kwa Wayahudi.

23 Lakini saa inakuja nayo saa ipo, ambayo waabuduo kwa kweli watamwabudu Baba katika roho na kweli; na kwa maana Baba awatafuta watu kama hao wamwabudu.

24 Mungu ni Roho; nao wamwabuduo Yeye, ni lazima wamwabudu katika roho na kweli."

25 Yule mwanamke akamwambia, "Najua ya kuwa Masihi anakuja (aitwaye Kristo): naye atakapokuja atatueleza mambo yote."

26 Yesu akamwambia, "MIMI NDIYE, anayesema nawe."

27 Mara hiyo wakaja wanafunzi wake, wakastaajabu kwa sababu alikuwa akiongea na mwanamke; lakini, hakuna mtu aliyesema, "Unatafuta nini?" au "Mbona unaongea naye?"

28 Basi yule mwanamke akaacha mtungi wake, akaenda zake mjini, akawaambia watu,

29 "Njoni, mkamwone mtu, aliyeniambia mambo yote niliyoyatenda; Je, haiyumkini kuwa huyu ndiye Kristo?"

30 Kwa hiyo, wakatoka mjini, wakamwendea.

31 Lakini wakati huo wanafunzi walikuwa wakimsihi, wakisema, "Rabi ule."

32 Lakini yeye akawaambia, "Mimi ninacho chakula msichokijua ninyi."

33 Kwa hiyo, wanafunzi wakasemezana, "Je, mtu alimletea chakula?"

34 Yesu akawaambia, "Chakula changu ndicho hiki, niyatende mapenzi yake aliyenipeleka, nikaimalize kazi yake.

35 Je, hamsemi ninyi, bado miezi minne, na yaja mavuno? Tazama, nawaambieni, inueni macho yenu, na myatazame mashamba, ya kuwa yamekwisha kuwa meupe tayari kwa mavuno.

36 Naye anayevuna hupokea mshahara, na kukusanya matunda kwa uzima wa milele; ili yeye apandaye na yeye avunaye wapate kufurahi pamoja.

37 Kwa maana hapo neno hilo ni kweli, kwamba 'Mmoja ni mpandaji na mwingine ni mvunaji.

38 Mimi niliwatuma myavune yale ambayo ninyi hamkutaabikia; wengine wametaabika, nanyi mmeingia katika taabu yao.

39 Na katika mji ule, Wasamaria wengi walimwamini kwa sababu ya neno la yule mwanamke aliyeshuhudia kwamba, "Aliniambia mambo yote niliyoyatenda."

40 Kwa hiyo wale Wasamaria walipomwendea, walimsihi akae kwao; naye akakaa huko siku mbili.

41 Watu wengi zaidi wakaamini kwa sababu ya neno lake,

42 Wakamwambia yule mwanamke, "Sasa tunaamini, wala si kwa sababu ya maneno yako; maana sisi wenyewe tumesikia, na tunajua kwamba huyu ndiye kweli Kristo, Mwokozi wa ulimwengu."

43 Na baada ya siku mbili hizo akaondoka huko, akaenda Galilaya,

44 Kwa maana Yesu mwenyewe alishuhudia ya kwamba nabii hapati heshima katika nchi yake mwenyewe.

45 Kwa hiyo alipoingia Galilaya, Wagalilaya walimpokea, kwa kuwa wameyaona mambo yote aliyoyatenda huko Yerusalemu wakati wa sikukuu; maana wao pia waliiendea sikukuu.

46 Kwa hiyo Yesu aliingia tena Kana ya Galilaya, mahali ambapo alifanya yale maji kuwa divai. Na palikuwa diwani mmoja ambaye mwana wake alikuwa mgonjwa huko Kapernaumu.

47 Huyo aliposikia ya kwamba Yesu amekuja kutoka Uyahudi mpaka Galilaya, alimwendea, akamsihi ashuke na kumponya mwana wake; kwa maana alikuwa karibu ya kufa.

48 Basi Yesu akamwambia, "Msipoona ishara na maajabu, hamtaamini kabisa."

49 Yule diwani akamwambia, "Bwana, ushuke asijakufa mtoto wangu."

50 Yesu akamwambia, "Enenda; mwana wako yu hai." Mtu yule akaliamini lile neno aliloambiwa na Yesu, naye akaenenda.

51 Hata alipokuwa akishuka, watumwa wake walimlaki, wakaleta habari, wakisema, "Mtoto wako yu hai."

52 Basi akawauliza habari ya saa alipopata nafuu. Nao wakamwambia, Jana, saa saba, homa ilimwacha."

53 Basi, baba yake akafahamu ya kuwa, ni saa ile ile, ambapo Yesu alimwambia, "Mwana wako yu hai;" akaamini; yeye na wote wa nyumbani mwake.

54 Tena, hiyo ni ishara ya pili aliyoifanya Yesu, alipokuwa ametoka Uyahudi kufika Galilaya.

5 BAADA ya hayo, palikuwa na sikukuu ya Wayahudi, naye Yesu akakwea kwenda Yerusalemu.

2 Na huko Yerusalemu penye soko ya kondoo, pana birika, iitwayo kwa Kiebrania, Bethesda, nayo ina matao matano.

3 Ndani ya hayo jamii kubwa ya wagonjwa walikuwa wamelala, vipofu, viwete, nao waliopooza, wakingoja maji yachemke.

4 Kwa maana kuna wakati ambapo malaika hushuka, akaingia katika ile birika, akayatibua maji; basi yeye aliyeingia wa kwanza baada ya maji kutibuliwa, akapona maradhi yo yote aliyokuwa nayo.

5 Na hapa palikuwa na mtu mmoja, ambaye amekuwa hawezi kwa muda wa miaka thelathini na minane.

6 Yesu alipomwona huyu amelala, naye alijua ya kuwa mtu huyo amekuwa katika hali hiyo kwa muda mrefu, alimwambia, “Je, unataka kuwa mzima?”

7 Yule mgonjwa akamjibu, “Bwana, sina mtu wa kunitia birikani maji yanapotibuliwa, ila wakati ninapokuja mimi, mtu mwingine hushuka mbele yangu.

8 Yesu akamwambia, “Simama, chukua godoro lako, utembee.”

9 Mara moja yule mtu akawa mzima, akachukua godoro lake akatembea. Nayo siku ile ilikuwa sabato.

10 Kwa hiyo Wayahudi wakamwambia yule aliyeponywa, “Leo ni sabato; si halali kwako kuchukua godoro.”

11 Akawajibu, “Yeye aliyenifanya kuwa mzima, yule aliniambia, ‘Chukua godoro lako, utembee.’”

12 Basi, wakamwuliza, “Mtu yule ni nani aliyekuambia, ‘Chukua godoro lako, ukatembee?’”

13 Lakini yeye aliyeponywa hakumjua ni nani, maana Yesu alikuwa ameondoka, kwa sababu palikuwa na watu wengi pale.

14 Baada ya hayo Yesu akamkuta ndani ya hekalu, akamwambia, “Tazama, umekuwa mzima; usitende dhambi tena, lisije likakupata jambo lililo baya zaidi.”

15 Yule mtu akaenda zake, akawapasha habari Wayahudi ya kwamba ni Yesu aliyemfanya kuwa mzima.

16 Kwa sababu hiyo Wayahudi walimtesa Yesu, na walitaka kumwua, kwa sababu alitenda hayo siku ya sabato.

17 Yesu akawajibu, “Baba yangu anafanya kazi hata sasa, mimi pia ninafanya kazi.”

18 Basi, kwa sababu hiyo Wayahudi walizidi kutaka kumwua, kwa kuwa hakuivunja sabato tu, bali pia alisema kwamba Mungu ni Baba yake, akijifanya sawa na Mungu.

19 Kwa hiyo Yesu akajibu, akawaambia, “Hakika, hakika, ninawaambia, Mwana hawezi kufanya neno mwenyewe, ila lile ambalo amwona Baba analifanya; kwa maana lo lote alifanyalo yeye, Mwana pia hufanya vilevile.

20 Kwa kuwa Baba ampenda Mwana, naye humwonyesha yote ayafanyayo mwenyeye; pia atamwonyesha kazi kubwa zaidi kuliko hizo, ili ninyi mstaajabu.

21 Maana kama vile Baba huwafufua wafu na kuwapa uzima, vivyo hivyo naye Mwana huwapa uzima wale awatakao.

22 Kwa maana Baba hamhukumu mtu ye yote, bali amempa Mwana hukumu yote;

23 ili watu wote wamheshimu Mwana, kama vile wanavyomheshimu Baba. Asiyemheshimu Mwana hamheshimu Baba aliyempeleka.

24 Hakika, hakika, ninawaambia kwamba yeye alisikiaye neno langu, na kumwamini yeye aliyenipeleka, yuna uzima wa milele; wala haingii hukumuni, bali amepita kutoka mautini kuingia uzimani.

25 Hakika, hakika, ninawaambia kwamba saa inakuja, na saa ipo, ambapo wafu wataisikia sauti ya Mwana wa Mungu, na wale waisikiao watakuwa hai.

26 Maana kama vile Baba alivyo na uzima nafsini mwake, vivyo hivyo alimpa na Mwana kuwa na uzima nafsini mwake;

27 Naye akampa mamlaka ya kufanya hukumu pia, kwa sababu yeye ni Mwana wa mtu.

28 Msistaajabie jambo hili; kwa maana saa inakuja, ambayo watu wote waliomo makaburini wataisikia sauti yake,

29 Nao watatoka, wale waliofanya mema kwa ufufuo wa uzima; na wale waliotenda mabaya, kwa ufufuo wa hukumu.

30 Mimi siwezi kufanya neno mwenyewe; kama ninavyosikia, ndivyo ninavyohukumu; na hukumu yangu ni ya haki; kwa sababu siyatafuti mapenzi yangu mimi, bali mapenzi ya Baba aliyenipeleka.

31 Mimi nikijishuhudia mwenweye, ushuhuda wangu si kweli.

32 Yuko mwingine anayenishuhudia, nami najua ya kuwa ushuhuda ni kweli anaonishuhudia.

33 Ninyi mmetuma watu kwa Yohana, naye ameshuhudia kweli.

34 Lakini mimi siupokee ushuhuda kwa mtu, bali ninasema haya ili ninyi mpate kuokoka.

35 Yeye alikuwa taa iwakayo na kung'aa, nanyi mlipenda kuishangilia nuru yake kwa saa.

36 Lakini ushuhuda nilio nao Mimi ni mkubwa kuliko ule wa Yohana; kwa kuwa zile kazi alizonipa Baba ili nizimalize, kazi hizo zenyewe ninazozitenda, zinashuhudia kuhusu Mimi, ya kwamba Baba amenituma.

37 Naye Baba mwenyewe aliyenipeleka, amenishuhudia, sauti yake hamkuisikia wakati wo wote, wala sura yake hamkuiona.

38 Wala neno lake hamnalo likikaa ndani yenu, kwa kuwa yule aliyetuma yeye, huyu ninyi hamwamini.

39 Myachunguze maandiko, kwa sababu ninyi mnadhani kwamba mna uzima wa milele ndani yake, na hayo ndiyo yanayonishuhudia;

40 wala hamtaki kuja kwangu, ili mpate kuwa na uzima.

41 Siupokei utukufu kwa watu;

42 lakini nimewajua ninyi, ya kuwa hamna upendo wa Mungu ndani yenu.

43 Mimi nimekuja kwa jina la Baba yangu, wala hamnipokei; mwingine akija kwa jina lake mwenyewe, mtampokea huyo.

44 Ninyi mnawezaje kuamini, mnaopokeana utukufu ninyi kwa ninyi, na utukufu ule utokao kwa Mungu aliye wa pekee hamtafuti?

45 Msidhani kwamba Mimi nitawashitaki kwa Baba; yuko anayewashitaki, ndiye Musa ambaye ninyi mmemtumaini.

46 Kwa maana kama mngalimwamini Musa, mngeniamini Mimi; kwa sababu yeye aliandika kunihusu Mimi.

47 Lakini msipoyaamini maandiko yake, mtayaamini jinsi gani maneno yangu?"

6 BAADA ya hayo Yesu alikwenda zake ng'ambo ya Bahari Galilaya nayo ndiyo ya Tiberia.

2 Na mkutano mkuu wakamfuata, kwa sababu waliziona ishara zake alizowafanyia wagonjwa.

3 Naye Yesu akapanda mlimani, akaketi huko pamoja na wanafunzi wake.

4 Na Pasaka, sikukuu ya Wayahudi ilikuwa karibu.

5 Basi Yesu alipoinua macho yake, akaona mkutano mkuu unakuja kwake, akamwambia Filipo, "Tutanunua wapi mikate, ili watu hawa wapate kula?"

6 Na hili alilisema ili kumjaribu; kwa maana alijua mwenyewe atakalofanya.

7 Filipo akamjibu, "Mikate ya dinari mia mbili haiwatoshi, ili kila mmoja wao apate kipande kidogo."

8 Mmojawapo wa wanafunzi wake, Andrea, nduguye Simoni Petro, akamwambia,

9 "Yupo hapa mtoto mmoja, aliye na mikate mitano ya shayiri na samaki wawili; lakini hivi ni nini kwa watu wengi kama hawa?"

10 Yesu akasema, "Waketisheni watu." Na mahali pale palikuwa na majani tele. Basi, watu waume wakaketi, wapata elfu tano jumla yao.

11 Yesu akaitwaa ile mikate, akashukuru, akawagawia wanafunzi, na wanafunzi wakawagawia walioketi; akawafanya vivyo hivyo kwa wale samaki, kwa kadiri walivyotaka.

12 Nao waliposhiba, aliwaambia wanafunzi wake, "Kusanyeni vipande vilivyobaki, kisipotee cho chote."

13 Basi wakavikusanya, wakajaza vikapu kumi na viwili vipande vya mikate mitano ya shayiri, vilivyowabakizwa na wale waliokula.

14 Basi, watu wale walipoiona ishara aliyoifanya Yesu, walisema, "Hakika huyu ni nabii yule ajaye ulimwenguni."

15 Kisha Yesu alijua ya kuwa walikuwa karibu kuja na kumshika, ili wamfanye mfalme, akaondoka tena akaenda mlimani, yeye peke yake.

16 Hata ilipokuwa jioni, wanafunzi wake wakatelemeka baharini,

17 wakapanda mashua, walikuwa wanavuka bahari kwenda Kapernaumu. Giza lilikuwa limeingia, na Yesu alikuwa hajawafikia.

18 Na bahari ilikuwa inachafuka kwa kuvuma upepo mkuu.

19 Basi, walipovuta makasia kadiri ya kilometa tano au sita wakamwona Yesu akitembea juu ya bahari, na kuikaribia mashua; wakaogopa.

20 Naye akawaambia, "Ni Mimi msiogope."

21 Basi wakataka kumpokea katika mashua; na mara hiyo mashua ikaifikilia nchi waliyokuwa wakiiendea.

22 Kesho yake mkutano waliosimama ng'ambo ya bahari, waliona ya kuwa hakuna mashua ndogo nyingine huko ila moja, ile ambayo wanafunzi wake waliyoiingia, tena ya kuwa Yesu hakuingia katika mashua ile pamoja na wanafunzi wake, bali wanafunzi wake walikwenda peke yao,

23 (lakini mashua nyingine zilikuja kutoka Tiberia mpaka karibu na mahali pale walipokula ule mkate, wakati Bwana aliposhukuru);

24 Basi mkutano walipoona ya kuwa Yesu hayuko huko wala wanafunzi wake, wakaingia

mashuani wenyewe pia, wakaenda Kapernaumu, wakimtafuta Yesu.

25 Hata walipomwona ng'ambo ya bahari, walimwambia, "Rabi, umekuja lini hapa?"

26 Yesu akawajibu, akasema, "Hakika hakika, ninawaambieni, mnanitafuta, si kwa sababu mliona ishara, bali kwa sababu mlikula ile mikate, mkashiba.

27 Msikitendee kazi chakula chenye kuharibika, bali chakula kidumucho hata uzima wa milele, ambacho Mwana wa mtu atawapa; kwa sababu Baba Mungu alimtia muhuri huyo.'

28 Basi wakamwambia, "Tufanye nini, ili tupate kuzitenda kazi za Mungu?"

29 Yesu akajibu, akawaambia, "Hii ndiyo kazi ya Mungu, mmwamini huyu ambaye yeye alimtuma."

30 Kwa hiyo wakamwambia, "Wewe unafanya ishara gani basi, ili tuione tukuamini? Unafanya kazi gani?

31 Baba zetu waliila mana jangwani, kama vile ambavyo imeandikwa, 'Aliwapa mkate kutoka mbinguni ili wale.'"

32 Kisha Yesu akawaambia, "Hakika hakika, ninawaambieni, siye Musa aliyewapa ule mkate kutoka mbinguni; bali Baba yangu anawapa ninyi mkate wa kweli utokao mbinguni.

33 Kwa maana mkate wa Mungu ni yule ashukaye kutoka mbinguni na kuupa ulimwengu uzima."

34 Basi wakamwambia, "Bwana, utupe mkate huo siku zote."

35 Yesu akawaambia, "Mimi ndimi mkate wa uzima; yeye anayekuja kwangu hataona njaa kamwe; naye anayeniamini hataona kiu kamwe.

36 Lakini niliwaambia ya kwamba mmeniona, wala hamwamini.

37 Wote anaonipa Baba, watakuja kwangu; wala ye yote ajaye kwangu, sitamtupa nje kamwe.

38 Kwa kuwa nimeshuka kutoka mbinguni, si kwa ajili ya kufanya mapenzi yangu, bali mapenzi yake aliyenipeleka.

39 Na mapenzi yake Baba aliyenipeleka ni haya, ya kwamba katika wote alionipa, nisimpoteze hata mmoja, bali nimfufue siku ya mwisho.

40 Na mapenzi yake aliyenipeleka, ni haya, ya kwamba kila amtazamaye Mwana na kumwamini yeye, awe na uzima wa milele, nami nitamfufua siku ya mwisho."

41 Kwa hiyo, Wayahudi wakamnung'unikia, Kwa sababu alisema, "Mimi ni mkate ulioshuka kutoka mbinguni."

42 Wakasema, "Je, huyu siye Yesu, Mwana wa Yusufu, ambaye sisi tunawajua baba yake na mama yake? Kwa hiyo anawezaje huyu kusema, 'Nimeshuka kutoka mbinguni?'"

43 Kwa hiyo Yesu akajibu, akawaambia, "Msinung'unike ninyi kwa ninyi.

44 Hakuna mtu awezaye kuja kwangu, asipovutwa na Baba aliyenipeleka, nami nitamfufua siku ya mwisho.

45 Imeandikwa katika manabii, 'Na wote watakuwa wamefundishwa na Mungu.' Kwa hiyo, kila mtu aliyemsikia Baba na kujifunza kutoka kwake, huja kwangu.

46 Si kwamba mtu ye yote amemwona Baba, ila yeye aliyetoka kwa Mungu, huyu ndiye amemwona Baba.

47 Hakika hakika, ninawaambia, Yeye anayeniamini mimi, ana uzima wa milele.

48 MIMI NDIMI mkate wa uzima.

49 Baba zenu walikula mana jangwani, wakafa.

50 Huu ni mkate ushukao kutoka mbinguni, ili mtu ye yote akiula hatakufa.

51 MIMI NDIMI mkate wa uzima, ulioshuka kutoka mbinguni, mtu ye yote akila mkate huu, ataishi milele. Na pia mkate mimi nitakaotoa, ni nyama yangu, ambao mimi nitautoa kwa ajili ya uzima wa ulimwengu."

52 Kwa hiyo Wayahudi walishindana wao kwa wao, wakisema, "Awezaje mtu huyu kutupa sisi nyama yake ili tuile?"

53 Basi, Yesu akawaambia, "Hakika, hakika, ninawaambieni, 'Msipokula nyama ya Mwana wa mtu na kunywa damu yake, hamna uzima ndani yenu.

54 Anayekula nyama yangu na kunywa damu yangu, anao uzima wa milele, nami nitamfufua siku ya mwisho.

55 Kwa kuwa nyama yangu kweli ni chakula, na damu yangu kweli ni kinywaji.

56 Ailaye nyama yangu na kuinywa damu yangu, hukaa ndani yangu, nami hukaa ndani yake.

57 Kama vile Baba aliye hai alivyonituma mimi, nami ni hai kwa sababu ya Baba; kadhalika naye mwenye kunila, ataishi pia kwa sababu yangu.

58 Huu ndio mkate ulioshuka kutoka mbinguni; si kama mababa zenu walivyokula mana, wakafa; aulaye mkate huu, ataishi milele.

59 Maneno haya aliyasema katika sinagogi alipokuwa akifundisha huko Kapernaumu.

60 Basi, wengi miongoni mwa wanafunzi wake waliposikia, walisema, "Neno hili ni gumu; ni nani awezaye kulisikia?"

61 Naye Yesu akafahamu nafsini mwake ya kuwa wanafunzi wake wanalinung'unikia neno hilo, akawaambia, "Je neno hili linawakwaza?

62 Itakuwaje, basi, mngemwona Mwana wa mtu akipaa huko alikokuwako kwanza?

63 Roho ndiye atiaye uzima, nyama haifai kitu. Maneno ninayowaambia mimi, ni roho, tena ni uzima.

64 Lakini kuna wengine miongoni mwenu wasioamini." Kwa maana Yesu alijua tangu mwanzo, ni nani wasioamini, naye ni nani atakayemsaliti.

65 Akasema, "Kwa sababu hiyo nimewaambia, ya kwamba hakuna mtu awezaye kuja kwangu, isipokuwa amejaliwa na Baba yangu."

66 Kwa ajili ya hayo wengi wa wanafunzi wake wakarejea nyuma, na hawakutembea naye tena.

67 Basi yesu akawaambia wale kumi na wawili, "Je, ninyi pia mnataka kuondoka?"

68 Basi, Simoni Petro akamjibu, "Bwana, tutakwenda kwa nani? Wewe unayo maneno ya uzima wa milele

69 Na sisi tumesadiki na tumejua ya kuwa Wewe ndiwe Kristo Mwana wa Mungu aliye hai.

70 Yesu aliwajibu, "Je, Mimi sikuwachagua ninyi kumi na wawili, na mmoja wenu ni ibilisi?"

71 Akasema hayo juu ya Yuda Iskariote, mwana wa Simoni, maana huyo ndiye atakayemsaliti, naye alikuwa mmoja wa wale kumi na wawili.

7 NA baada ya hayo,Yesu alikuwa akitembea katika Galilaya; maana hakutaka kutembea katika Uyahudi, kwa sababu Wayahudi walikuwa wakitafuta kumwua.

2 Na sikukuu ya Wayahudi, sikukuu ya vibanda, ilikuwa karibu.

3 Basi ndugu zake wakamwambia, "Ondoka hapa, uende Uyahudi, ili wanafunzi wako wazione kazi unazozifanya.

4 Kwa maana hakuna mtu afanyaye neno kwa siri, naye mwenyewe anataka kujulikana. Ukifanya mambo haya, jidhihirishe kwa ulimwengu."

5 Maana hata ndugu zake hawakumwamini.

6 Basi Yesu akawaambia, "Haujafika bado wakati wangu, lakini wakati wenu sikuzote upo.

7 Ulimwengu hauwezi kuwachukia ninyi; bali hunichukia mimi, Kwa sababu mimi ninaushuhudia ya kuwa kazi zake ni mbovu.

8 Kweeni ninyi kwenye sikukuu hii; mimi sikwei bado kwenye sikukuu hii, kwa sababu wakati wangu haujafika."

9 Naye alipokwisha kuwaambia mambo hayo, alibaki Galilaya.

10 Lakini ndugu zake walipokwisha kukwea, ndipo yeye naye alikwea kwenye sikukuu, si kwa wazi, bali kana kwamba kwa siri.

11 Basi Wayahudi wakamtafuta kwenye sikukuu, Wakasema, "Yuko wapi yule?"

12 Kukawa na manung'uniko mengi katika makutano juu yake; baadhi wakasema, "Ni mtu mwema;" na wengine wakasema, "Sivyo, bali anawadanganya watu."

13 Walakini hakuna mtu aliyesema waziwazi juu yake kwa sababu ya kuwaogopa Wayahudi.

14 Hata ikawa katikati ya sikukuu, Yesu alikwea kuingia hekaluni, akafundisha.

15 Wayahudi wakastaajabu, wakisema, "Mtu huyu amepataje kujua elimu, ambaye hakusoma?"

16 Yesu akawajibu, akasema, "Mafundisho yangu si yangu, ila ni yake yeye aliyenipeleka.

17 Mtu akitaka kuyatenda mapenzi yake, atajua habari ya yale mafundisho kwamba yatoka kwa Mungu, au kwamba mimi ninanena kwa nafsi yangu tu.

18 Yeye anayenena kwa nafsi yake tu, anautafuta utukufu wake mwenyewe; lakini anayetafuta utukufu wake aliyempeleka, huyo ni wa kweli, wala ndani yake hamna udhalimu.

19 Je! Musa hakuwapa torati, wala hakuna mmoja wenu aitendaye torati? Mbona mnatafuta kuniua?"

20 Mkutano walijibu, wakasema, "Una pepo; ni nani anayetafuta kukuua?"

21 Yesu akajibu, akawaambia, "Nilitenda kazi moja, nanyi nyote mnastaajabu.

22 Kwa hiyo Musa amewapa tohara; (si kwamba yatoka kwa Musa, bali kwa mababa); nanyi siku ya sabato humtahiri mtu.

23 Ikiwa mtu hupashwa tohara siku ya sabato, ili torati ya Musa isije ikavunjika, Je, mnanikasirikia mimi kwa sababu nilimfanya mtu kuwa mzima kabisa siku ya sabato?

24 Msihukumu hukumu ya macho tu, bali ifanyeni hukumu iliyo ya haki."

25 Basi baadhi ya watu wa Yerusalemu wakasema, Je! Huyu siye wanayemtafuta ili wamwue?

26 Na tazama ananena kwa ujasiri, wala hawamwambii neno. Labda wakuu walijua kwa kweli kwamba huyu kwa kweli ndiye Kristo?

27 Lakini twajua atokako mtu huyu; lakini Kristo atakapokuja, hakuna mtu ajuaye atokako."

28 Basi Yesu akapaza sauti yake hekaluni akifundisha, na kusema,

“Mimi mnanijua, na huko nitokako mnakujua; wala sikuja kwa nafsi yangu, ila yeye aliyenipeleka ni wa kweli, msiyemjua ninyi.

29 Lakini mimi namjua, kwa sababu nimetoka kwake, naye ndiye aliyenituma.”

30 Basi wakatafuta kumkamata. Lakini hakuna mtu aliyeunyosha mkono wake ili kumshika, kwa sababu saa yake ilikuwa haijaja bado.

31 Na watu wengi katika mkutano wakamwamini, wakasema, “Atakapokuja Kristo, Je! Atafanya ishara nyingi zaidi kuliko hizi alizozifanya huyu?”

32 Mafarisayo wakawasikia mkutano wakinung’unika hivi juu yake; basi Mafarisayo na wakuu wa makuhani wakatuma walinzi ili wamkamate.

33 Basi Yesu akawaambia, “Bado nipo pamoja nanyi kwa muda mfupi, kisha ninamwendea yule aliyenipeleka.

34 Mtanitafuta, wala hamtaniona; nami nilipo, ninyi hamwezi kuja.”

35 Basi Wayahudi wakasemezana, “Huyu anakusudia kwenda wapi hata sisi tusimwone? Anakusudia kwenda kwa utawanyiko wa Wagiriki, na kuwafundisha Wagiriki?

36 Ni neno gani hili alilolisema, ‘Mtanitafuta, wala hamtaniona; nami nilipo, ninyi hamwezi kuja?’”

37 Hata siku ya mwisho, siku ile kubwa ya sikukuu, Yesu alisimama akapaza sauti yake akisema, “Mtu ye yote akiona kiu, na aje kwangu, anywe.

38 Anayeniamini mimi, kama vile maandiko yalivyonena, ‘Mito ya maji yaliyo hai itatoka ndani yake.’”

39 Na neno hilo alilisema kuhusu Roho ambaye wale wanaomwamini yeye watampokea baadaye; kwa maana Roho Mtakatifu alikuwa bado hajaja, kwa sababu Yesu alikuwa hajatukuzwa.

40 Basi wengi katika mkutano, Walipolisikia lile neno, walisema, “Kweli mtu huyu ndiye yule nabii.”

41 Wengine walisema, “Huyu ndiye Kristo.” Lakini wengine walisema, “La! Kwa kuwa je! Kristo atoka Galilaya?

42 Andiko halikusema ya kwamba, ‘Kristo atoka katika uzao wa Daudi, na katika Bethlehemu, mji ule alioukaa Daudi?”

43 Basi kukaingia matengano katika mkutano kwa ajili yake.

44 Baadhi yao wakataka kumkamata, lakini hakuna mtu aliyenyosha mikono yake ili kumshika.

45 Kisha wale walinzi wakawaendea wakuu wa makuhani na Mafarisayo; nao wakawaambia, “Mbona hamkumleta?”

46 Wale walinzi walijibu, “Hakuna mtu aliyesema kamwe kama mtu huyu.”

47 Kisha Mafarisayo wakawajibu, “Je! Ninyi pia mmedanganyika?

48 Ni nani katika wakuu au katika Mafarisayo amwaminiye?

49 Lakini mkutano huu wasiofahamu torati wamelaaniwa.”

50 Nikodemo akawaambia, (yule aliyemwendea Yesu usiku, maana ni mmoja wao),

51 “Je torati yetu humhukumu mtu kabla ya kumsikia kwanza, na kujua anafanya nini?”

52 Wakajibu, wakamwambia, “Je! Wewe pia umetoka Galilaya? Chunguza, ukaone ya kuwa nabii hajatokea Galilaya.”

53 Kila mtu akaenda nyumbani kwake.

8 LAKINI Yesu akaenda mpaka mlima wa Mizeituni.

2 Hata asubuhi na mapema akaingia tena hekaluni, na watu wote wakamwendea; naye akaketi akawa akiwafundisha.

3 Waandishi na Mafarisayo wakamletea mwanamke aliyefumaniwa katika uzinzi, wakamsimamisha katikati,

4 wakamwambia, “Mwalimu, mwanamke huyu alifumaniwa alipokuwa akizini.

5 Basi katika torati Musa alituamuru kwamba mwanamke kama huyu apigwe mawe; basi, wewe unasemaje?”

6 Nao wakasema neno hilo, wakimjaribu, ili wapate sababu ya kumshitaki. Lakini Yesu akainama, akaandika kwa kidole chake katika nchi, kana kwamba hakusikia.

7 Nao walipozidi kumhoji, alijiinua, akawaambia, “Yeye asiye na dhambi miongoni mwenu, na awe wa kwanza wa kumtupia jiwe.”

8 Akainama tena akaandika katika nchi.

9 Nao waliposikia, wakashitakiwa na dhamiri zao, wakatoka mmoja mmoja, wakianzia kwa wazee hata wa mwisho wao; akabaki Yesu peke yake, na yule mwanamke amesimama katikati.

10 Yesu akajiinua, asimwone mtu ila yule mwanamke, akamwambia, “Wako wapi wale washitaki wako? Je, hakuna aliyekuhukumu kuwa na hatia?”

11 Akamwambia, “Hakuna, Bwana.” Yesu akamwambia, “Wala mimi sikuhukumu; Enenda zako, wala usitende dhambi tena.”

12 Kisha, Yesu akawaambia tena, akasema, “MIMI NDIMI nuru ya ulimwengu; yeye anayenifuata mimi hatatembea gizani kamwe, bali atakuwa na nuru ya uzima.”

13 Kua hiyo, Mafarisayo wakamwambia, “Wewe unajishuhudia mwenyewe; ushuhuda wako si kweli.”

14 Yesu alijibu, akawaambia, “Hata kama mimi ninajishuhudia mwenyewe, ushuhuda wangu ndio kweli; kwa sababu najua nilikotoka, na ninakokwenda; lakini ninyi hamjui nilikotoka, wala ninakokwenda.

15 Ninyi mnahukumu kwa kufuata mambo ya nyama; mimi simhukumu mtu ye yote.

16 Na hata mimi nikihukumu, hukumu yangu ni kweli; kwa kuwa mimi si peke yangu, bali ni mimi na Baba aliyenipeleka.

17 Tena imeandikwa katika torati yenu pia kwamba ushuhuda wa watu wawili ni kweli.

18 MIMI NDIMI ninajishuhudia mwenyewe, naye Baba aliyenipeleka ananishuhudia pia.

19 Basi, wakamwambia, “Yuko wapi Baba yako?” Yesu akajibu, “Mimi hamnijui, wala Baba yangu hammjui; kama mngalinijua mimi, mngalimjua Baba yangu pia.”

20 Yesu alisema maneno hayo katika chumba cha hazina, alipokuwa akifundisha hekaluni, wala hakuna mtu aliyemkamata, kwa sababu saa yake ilikuwa haijaja bado.

21 Basi Yesu akawaambia tena, “Mimi ninaondoka, nanyi mtanitafuta, nanyi mtakufa katika dhambi yenu. Mimi niendako, ninyi hamwezi kuja.”

22 Basi Wayahudi wakasema, “Je! Atajiua, kwa kuwa anasema, ‘Mimi niendako, ninyi hamwezi kuja’?”

23 Akawaambia, “ninyi ni wa chini, mimi ni wa juu; ninyi ni wa ulimwengu huu, mimi si wa ulimwengu huu.

24 Kwa hiyo niliwaambieni ya kwamba mtakufa katika dhambi zenu; kwa sababu msipoamini kwamba MIMI NDIYE, mtakufa katika dhambi zenu."

25 Basi wakamwambia, "Wewe ni nani?" Yesu akawaambia, "Hasa nimewaambieni tangu mwanzo.

26 Ninayo mengi ya kusema na kuhukumu juu yenu; lakini yeye aliyenipeleka ni kweli, nami niliyoyasikia kwake, ndiyo ninayoyanena katika ulimwengu."

27 Hawakutambua kwamba alikuwa akisema nao juu ya Baba.

28 Basi Yesu akawaambia, "Mtakapokuwa mmemwinua Mwana wa mtu, ndipo mtafahamu ya kuwa MIMI NDIYE, na ya kuwa sifanyi neno kwa nafsi yangu, ila kama Baba yangu alivyonifundisha, ndivyo ninavyosema.

29 Naye aliyenipeleka yu pamoja nami; Baba hakuniacha peke yangu, kwa sababu Mimi ninafanya siku zote yale yanayompendeza."

30 Alipokuwa akisema hayo, wengi walimwamini.

31 Basi Yesu akawaambia wale Wayahudi waliomwamini, "Ninyi mkikaa katika neno langu, mmekuwa kweli wanafunzi wangu;

32 tena mtaijua kweli, nayo kweli itawaweka ninyi huru."

33 Wakamjibu, "Sisi tu uzao wake Ibrahimu, wala hatujawa watumwa wa mtu ye yote; wakati wowote. Wewe una maana gani unaposema, 'Mtakuwa huru?'"

34 Yesu akawajibu,, "Hakika hakika, ninawaambia, Kila mtu anayetenda dhambi ni mtumwa wa dhambi.

35 Wala mtumwa hakai nyumbani hata milele; mwana hukaa hata milele.

36 Kwa hiyo Mwana akiwaweka huru, mtakuwa huru kweli kweli.

37 Najua ya kuwa ninyi ni uzao wa Ibrahimu; lakini mnataka kuniua, kwa sababu neno langu halimo ndani yenu.

38 Mimi ninasema yale ambayo nimeona kwa Baba Yangu; na kwa hiyo ninyi mnafanya yale ambayo mmeona kwa baba yenu."

39 Wakajibu, wakamwambia, "Baba yetu ni Ibrahimu." Yesu akawaambia, "Kama mngekuwa watoto wa Ibrahimu, mngezifanya kazi zake Ibrahimu.

40 Lakini sasa mnataka kuniua Mimi, Mtu ambaye nimewaambia iliyo kweli, niliyoisikia kwa Mungu. Ibrahimu hakufanya hivyo.

41 Ninyi mnazifanya kazi za baba yenu." Basi wakamwambia, "Sisi hatukuzaliwa kwa zinaa; tunaye baba mmoja, yaani Mungu."

42 Yesu akawaambia, "Kama Mungu angekuwa Baba yenu, mngenipenda Mimi; kwa maana Mimi nilitoka kwa Mungu na nipo hapa; wala sikuja kwa nafsi yangu, bali Yeye alinituma.

43 Mbona hamyafahamu hayo ninayosema? Ni kwa sababu hamwezi kulisikia neno langu.

44 Ninyi ni wa baba yenu, Ibilisi na, Na mnataka kuzitenda tamaa za baba yenu. Yeye alikuwa mwuaji tangu mwanzo. Wala hakusimama katika kweli, kwa kuwa hamna hiyo kweli ndani yake. Asemapo uongo, husema yaliyo yake mwenyewe; kwa sababu yeye ni mwongo na baba ya huo.

45 Lakini kwa sababu Mimi ninasema iliyo kweli, hamniamini.

46 Ni nani kati yenu ananithibitisha ya kuwa nina dhambi? Nami nikisema kweli, mbona ninyi hamniamini?

47 Yeye aliye wa Mungu huyasikia maneno ya Mungu; kwa hiyo ninyi hamsikii, kwa sababu ninyi si wa Mungu."

48 Kisha Wayahudi wakajibu wakamwambia, "Je, sisi hatusemi vema ya kwamba wewe ni Msamaria, nawe una pepo?"

49 Yesu akajibu, "Mimi sina pepo, lakini namheshimu Baba Yangu, na ninyi mnanivunjia heshima yangu.

50 Wala Mimi siutafuti utukufu wangu; yuko mwenye kutafuta na kuhukumu.

51 Hakika hakika, ninawaambia, Mtu ye yote akilishika neno langu, hataona mauti milele."

52 Basi Wayahudi wakamwambia, "Sasa tumejua kwamba una pepo. Ibrahimu alikufa, na manabii pia, na wewe unasema, mtu ye yote akilishika neno langu, hataonja mauti milele.

53 Je, wewe ni mkuu kuliko baba yetu Ibrahimu, ambaye alikufa? Nao manabii walikufa; wewe unajifanya u nani?"

54 Yesu akajibu, "Mimi nikijitukuza mwenyewe, utukufu wangu si kitu; anayenitukuza ni Baba yangu, ambaye ninyi mwasema kuwa ni Mungu wenu,

55 wala ninyi hamkumjua, lakini Mimi namjua, na nikisema ya kwamba simjui, nitakuwa mwongo kama ninyi; lakini namjua, na neno lake nalishika.

56 Ibrahimu, baba yenu alishangilia aione siku yangu, naye aliiona, akafurahi."

57 Basi Wayahudi wakamwambia, "Wewe hujapata bado miaka hamsini, nawe umemwona Ibrahimu?"

58 Yesu akawaambia, "Hakika hakika, ninawaambia, Ibrahimu asijakuwako, MIMI NIKO."

59 Basi wakaokota mawe ili wamtupie; lakini Yesu akajificha, akatoka hekaluni, akaenda katikati yao; na vivyo hivyo akapita.

9 NA Yesu alipokuwa akipita alimwona mtu, kipofu tangu kuzaliwa.

2 Wanafunzi wake wakamwuliza wakisema, "Rabi, ni nani aliyetenda dhambi, mtu huyu au wazazi wake, hata azaliwe kipofu?"

3 Yesu akajibu, "Huyu hakutenda dhambi, wala wazazi wake. Bali ili kazi za Mungu zidhihirishwe ndani yake.

4 Inanipasa kuzifanya kazi zake yeye aliyenipeleka bado kukiwa mchana. Usiku unakuja, ambapo hakuna mtu awezaye kufanya kazi.

5 Muda nipo ulimwenguni, Mimi ni nuru ya ulimwengu."

6 Alipokwisha kusema hayo, alitema mate kwenye udongo, akafanya tope kwa yale mate, akampaka kipofu tope machoni,

7 akamwambia, "Nenda kanawe katika birika ya Siloamu," (maana yake ni Aliyetumwa). Basi akaenda na kunawa, akarudi akiwa anaona.

8 Kwa hiyo jirani zake, na wale waliomwona zamani kwamba alikuwa kipofu, wakasema, "Je, Huyu siye yule aliyekuwa akiketi na kuomba?"

9 Wengine wakasema, "Ndiye;" Na wengine wakasema, "Anafanana naye." Yeye mwenyewe alisema, "Mimi ndiye."

10 Basi wakamwambia, "Macho yako yalifumbuliwaje?"

11 Yeye akajibu, akasema, "Mtu aitwaye Yesu alifanya tope, akanipaka machoni, akaniambia, 'Nenda kwenye birika ya Siloamu, ukanawe,' Basi nikaenda na kunawa, nikapata kuona."

12 Kwa hiyo walimwambia, “Yuko wapi huyo?” Akasema, “Sijui.”

13 Wakampeleka kwa Mafarisayo, yule aliyekuwa kipofu zamani.

14 Nayo ilikuwa Sabato, Yesu alipofanya zile tope, na kumfumbua macho.

15 Basi Mafarisayo nao wakamwuliza tena, Jinsi gani alivyopata kuona. Akawaambia, “Alitia tope juu ya macho yangu, nami nikanawa, na sasa naona.”

16 Kwa hiyo baadhi ya Mafarisayo wakasema, “Mtu huyo hatoki kwa Mungu, kwa sababu haishiki Sabato.” Wengine wakasema, “Awezaye mtu mwenye dhambi kufanya ishara kama hizo?” Kukawa matengano kati yao.

17 Wakamwambia tena yule kipofu, “Wewe wasemaje kuhusu yeye, kwa sababu alifumbua macho yako?” Akasema, “Yeye ni nabii.”

18 Basi Wayahudi hawakusadiki habari zake, kwamba alikuwa kipofu, kisha akapata kuona, mpaka walipowaita wazazi wake yule aliyepata kuona,

19 Wakawauliza, wakisema, “Je, huyu ni mwana wenu, ambaye ninyi mnasema kwamba alizaliwa kipofu? Amepataje, basi, kuona sasa?”

20 Wazazi wake wakawajibu, wakasema, “Tunajua kwamba huyu ni mwana wetu, na kwamba alizaliwa kipofu;

21 lakini jinsi anavyoona sasa, hatujui; wala sisi hatujui ni nani aliyemfumbua macho, yeye ni mtu mzima; mwulizeni, yeye atajisemea mwenweye.”

22 Wazazi wake waliyasema hayo, kwa sababu waliwaogopa Wayahudi; kwa maana Wayahudi walikuwa tayari wamekubaliana kwamba mtu ye yote akimkiri kuwa ni Kristo, atatengwa na sinagogi.

23 Kwa sababu hiyo wazazi wake walisema, “Ni mtu mzima, mwulizeni.”

24 Basi, mara ya pili wakamwita yule mtu aliyekuwa kipofu, wakamwambia, “Mpe Mungu utukufu; sisi tunajua ya kuwa mtu huyo ni mwenye dhambi.”

25 Basi yeye alijibu, akasema, “Sijui kama yeye ni mwenye dhambi; najua jambo moja, kwamba nilikuwa kipofu, na sasa naona.”

26 Wakamwambia tena, “Alikufanyia nini? Alikufumbua macho namna gani?”

27 Akawajibu, “Nimekwisha kuwaambia, wala hamkusikia. Mbona mnataka kusikia tena? Je, ninyi pia mnataka kuwa wanafunzi wake?”

28 Basi, wakamtukana, wakasema, “Wewe ni mwanafunzi wake huyu; lakini sisi ni wanafunzi wa Musa.

29 Sisi tunajua ya kuwa Mungu amesema na Musa; bali mtu huyu, hatujui atokako.

30 Yule mtu akajibu, akawaambia, “Jambo hili ni ajabu, kwamba ninyi hamjui atokako, naye alinifumbua macho.

31 Na twajua ya kuwa Mungu hawasikii wenye dhambi; bali mtu akiwa ni mcha Mungu, na kufanya mapenzi yake, humsikia huyo.

32 Tangu mwanzo wa ulimwengu haijasikiwa ya kuwa mtu aliyafumbua macho ya mtu aliyezaliwa kipofu.

33 Kama mtu huyu hakutoka kwa Mungu, hangeweza kufanya lo lote.”

34 Wakajibu, wakamwambia, “Wewe ulizaliwa katika dhambi tupu, nawe unatufundisha sisi?” Wakamtoa nje.

35 Yesu alisikia kwamba walimtoa nje; naye alipomwona, alimwambia, “Je, wewe unamwamini Mwana wa Mungu?”

36 Naye akajibu, akasema, “Ni nani Bwana, ili nipate kumwamini?”

37 Yesu akamwambia, “Umemwona, naye anayesema nawe ndiye.”

38 Akasema, “Naamini Bwana!” Akamwabudu.

39 Yesu akasema, “Mimi nilikuja ulimwenguni humu kwa hukumu, ili wao wasioona waone, nao wanaoona wawe vipofu.”

40 Na baadhi ya Mafarisayo waliokuwa pamoja naye wakasikia hayo, wakamwambia, “Je, sisi pia ni vipofu?”

41 Yesu akawaambia, “Kama mngekuwa vipofu, hamngekuwa na dhambi; lakini sasa mwasema, ‘Tunaona;’ kwa hiyo dhambi yenu inakaa.”

10 “HAKIKA hakika, ninawaambieni, “Yeye asiyeingia mlangoni katika zizi la kondoo, bali akwea kwa njia nyingine, huyo ni mwizi na mnyang’anyi.

2 Lakini aingiaye mlangoni ni mchungaji wa kondoo.

3 Bawabu humfungulia huyo na kondoo humsikia sauti yake, naye huwaita kondoo wake kwa majina yao na kuwapeleka nje.

4 Naye awatoapo nje kondoo wake, huwatangulia mbele; na wale kondoo humfuata, kwa maana waijua sauti yake.

5 Lakini mgeni hawatamfuata kabisa, bali watamkimbia; kwa sababu hawazijui sauti za wageni.”

6 Mithali hiyo Yesu aliwaambia; lakini wao hawakuelewa na mambo hayo aliyowaambia.

7 Basi Yesu aliwaambia tena, “Hakika hakika, ninawaambia, Mimi ndimi mlango wa kondoo.

8 Wote walionitangulia ni wezi na wanyang’anyi; lakini kondoo hawakuwasikia.

9 Mimi ndimi mlango; mtu ye yote akiingia kwa mimi, ataokoka, naye ataingia na kutoka, naye atapata malisho.

10 Mwizi haji ila aibe na kuchinja na kuharibu; mimi nilikuja ili wawe na uzima, na wawe nao tele.

11 Mimi ndimi mchungaji mwema, mchungaji mwema hutoa uhai wake kwa ajili ya kondoo.

12 Lakini mtu wa mshahara, wala si mchungaji, ambaye kondoo si mali yake, huona mbwa mwitu anakuja, huwaacha kondoo, na kukimbia; na mbwa mwitu huwakamata, na kuwatawanya kondoo.

13 Lakini mtu wa mshahara hukimbia, kwa kuwa yeye ni mtu wa mshahara, wala hajali mambo ya kondoo.

14 Mimi ndimi mchungaji mwema, nao walio wangu nawajua, nami ninajulikana kwa walio wangu.

15 Kama vile Baba anijuavyo, ndivyo nami nimjuavyo Baba; nami nautoa uhai wangu kwa ajili ya kondoo.

16 Na kondoo wengine ninao, ambao si wa zizi hili, hao pia inanipasa kuwaleta, na sauti yangu wataisikia; na kutakuwako kundi moja, na mchungaji mmoja.

17 Kwa hiyo Baba anipenda, kwa sababu natoa uhai wangu, ili niutwae tena.

18 Hakuna mtu aniondoleaye, bali mimi nautoa mwenyewe. Nina uwezo wa kuutoa, pia nina uwezo wa kuutwaa tena; amri hii niliipokea toka kwa Baba yangu.

19 Kwa hiyo kukawa tena matengano kati ya Wayahudi kwa sababu ya maneno hayo.

20 Wengi wao wakasema, “Ana pepo huyu, tena ana wazimu; kwa nini mnamsikiliza?”

21 Wengine wakasema, “Maneno hayo siyo ya mtu mwenye pepo; je, pepo anaweza kufumbua macho ya vipofu?”

22 Basi huko Yerusalemu ilikuwa sikukuu ya kutabaruku, pia ni wakati wa baridi;

23 naye Yesu alikuwa akitembea hekaluni katika ukumbi wa Sulemani.

24 Basi Wayahudi walimzunguka, wakamwambia, “Unahangaisha nafsi zetu mpaka lini? Kama wewe ndiwe Kristo, tuambie waziwazi.”

25 Yesu akawajibu, “Niliwaambia, lakini hamsadiki; kazi ninazozifanya mimi kwa jina la Baba yangu, ndizo zinanishuhudia;

26 lakini ninyi hamsadiki; kwa sababu ninyi si wa kondoo wangu, kama nilivyowaambia.

27 Kondoo wangu waisikia sauti yangu, nami nawajua, nao wanifuata.

28 Nami nawapa uzima wa milele; wala hawataangamia kamwe, wala hakuna mtu atakayewapokonya katika mkono wangu.

29 Baba yangu ambaye amenipa hao, ni mkuu kuliko wote; wala hakuna mtu awezaye kuwapokonya katika mkono wa Baba yangu.

30 Mimi na Baba tu Umoja.”

31 Kwa hiyo Wayahudi wakaokota mawe tena ili wampige.

32 Yesu akawajibu, “Kazi njema nyingi niliwaonyesha zitokazo kwa Baba yangu; kwa ajili ya kazi ipi katika hizo mnanipiga kwa mawe?”

33 Wayahudi wakamjibu, wakisema, “Kwa ajili ya kazi njema hatukupigi kwa mawe, bali kwa kukufuru, na kwa sababu wewe uliye mtu, unajifanya kuwa Mungu.”

34 Yesu akawajibu, “Je haikuandikwa katika torati yenu, ‘Mimi nilisema, ninyi ni miungu?

35 Ikiwa aliwaita miungu, wale waliojiliwa na neno la Mungu (na maandiko hayawezi kutanguka);

36 Je, yeye ambaye Baba alimtakasa, akamtuma ulimwenguni, ninyi mnamwambia, ‘Unakufuru,’ kwa sababu nilisema, ‘Mimi ni Mwana wa Mungu?’

37 Kama sifanyi kazi za Baba yangu, msiniamini;

38 lakini kama nazifanya, hata kama hamniamini mimi, ziamini zile kazi, mpate kujua na kuamini ya kuwa Baba ni ndani yangu, nami ni ndani yake.”

39 Kwa hiyo wakatafuta tena kumkamata; akatoka mikononi mwao.

40 Akaenda zake tena ng’ambo ya Yordani mpaka mahali pale alipokuwapo Yohana akibatiza pale kwanza; akakaa huko.

41 Watu wengi wakamwendea, wakasema, “Yohana kweli hakufanya ishara yo yote; lakini yote aliyoyasema Yohana kuhusu mtu huyu yalikuwa kweli.

42 Nao wengi wakamwamini huko.

11 BASI mtu mmoja alikuwa mgonjwa, Lazaro wa Bethania, mwenyeji wa kijiji cha Mariamu na Martha, dada yake.

2 Ndiye Mariamu yule aliyempaka Bwana marhamu, akamfuta miguu kwa nywele zake, ambaye Lazaro ndugu yake alikuwa mgonjwa.

3 Kwa hiyo hao dada zake wakatuma ujumbe kwake wakisema, “Bwana tazama, yeye umpendaye ni mgonjwa.”

4 Naye Yesu aliposikia, alisema, "Ugonjwa huu si wa mauti, bali ni kwa ajili ya utukufu wa Mungu, ili Mwana wa Mungu atukuzwe kwa huo."

5 Naye Yesu alimpenda Martha na dada yake na Lazaro.

6 Basi aliposikia ya kwamba *Lazaro* ni mgonjwa, ndipo alikaa bado siku mbili mahali hapo alipokuwa.

7 Kisha bado ya hayo akawaambia wanafunzi, "Twendeni tena Uyahudi."

8 Wanafunzi wakamwambia, "Rabi, muda mfupi tu umepita tangu Wayahudi walikuwa wakitafuta kukupiga kwa mawe, nawe unakwenda huko tena?"

9 Yesu akajibu, "Je, saa za mchana si kumi na mbili? Mtu akitembea mchana hajikwai, kwa sababu anaona nuru ya ulimwengu huu.

10 Lakini mtu akitembea usiku, hujikwaa, Kwa sababu nuru haimo ndani yake."

11 Aliyasema hayo, basi kisha, baada ya hayo, akawaambia, "Rafiki yetu Lazaro amelala; lakini ninakwenda nipate kumwamusha."

12 Basi, wanafunzi wake wakasema, "Bwana, ikiwa amelala, atapona."

13 Lakini Yesu alikuwa amesema kuhusu mauti yake; lakini wao walidhania ya kuwa anasema kuhusu kulala usingizi.

14 Kisha, Yesu akawaambia waziwazi, "Lazaro alikufa.

15 Nami ninafurahi kwa ajili yenu, kwamba sikuwako huko, ili mpate kuamini, lakini twende kwake."

16 Basi, Tomaso, aitwaye "Pacha," akawaambia wanafunzi wenzake, "Sisi pia twende, ili tufe pamoja naye."

17 Basi, Yesu alipofika, alimkuta amekwisha kuwa kaburini kwa siku nne.

18 Na Bethania ilikuwa karibu na Yerusalemu, umbali upatao kilometa tatu;

19 na watu wengi katika Wayahudi walikuwa wamekuja kwa Martha na Mariamu, ili kuwafariji kwa habari ya ndugu yao.

20 Basi, Martha aliposikia kwamba Yesu anakuja, alikwenda kumlaki; lakini Mariamu alikuwa akikaa nyumbani.

21 Basi, Martha akamwambia Yesu, "Bwana kama ungalikuwapo hapa, ndugu yangu hangalikufa.

22 lakini hata sasa najua ya kuwa yo yote utakayomwomba Mungu, Mungu atakupa."

23 Yesu akamwambia, "Ndugu yako atafufuka."

24 Martha akamwambia, "Najua ya kuwa atafufuka katika ufufuo, siku ya mwisho."

25 Yesu akamwambia, "Mimi ndimi huo ufufuo na uzima; yeye anayeniamini mimi, hata kama akifa, ataishi;

26 naye kila anayeishi na kuniamini, hatakufa kamwe hata milele. Je, unayasadiki hayo?"

27 Akamwambia, "Naam Bwana; Mimi nimesadiki ya kwamba, wewe ndiwe Kristo, Mwana wa Mungu, yule ajaye ulimwenguni."

28 Naye alipokwisha kusema hayo alikwenda zake, Akamwita dada yake Mariamu faraghani, akisema, "Mwalimu yupo, na anakuita."

29 Yeye aliposikia, aliinuka upesi akamwendea.

30 Na Yesu alikuwa hajafika ndani ya kijiji, (lakini alikuwa mahali pale alipomlaki Martha.)

31 Basi, wale Wayahudi waliokuwa na Mariamu nyumbani, wakimfariji,

walipomwona jinsi alivyoinuka upesi na kutoka nje, walimfuata wakisema ya kuwa anakwenda kaburini, ili alie huko.

32 Basi, Mariamu alipofika pale alipokuwa Yesu, na kumwona, alianguka miguuni pake, akamwambia, "Bwana kama ungalikuwa hapa, ndugu yangu hangalikufa."

33 Basi, Yesu alipomwona analia, na wale Wayahudi waliokuja pamoja naye, wanalia, aliugua rohoni, akafadhaika moyoni.

34 Akasema, "Mmemweka wapi?" Wakamwambia, "Bwana, njoo utazame."

35 Yesu akalia machozi.

36 Basi, Wayahudi wakasema, "Tazama jinsi alivyompenda."

37 Lakini baadhi yao wakasema, "Je, huyu aliyemfumbua macho yule kipofu, hakuweza pia kumfanya huyu asife?"

38 Basi Yesu hali akiugua tena nafsini mwake, akafika kwenye kaburi. Nalo lilikuwa pango, na jiwe limewekwa juu yake.

39 Yesu akasema, "Ondoeni hilo jiwe." Martha, dada yake yule aliyefariki, akamwambia, "Bwana, tayari ananuka, kwa maana amekuwa *maiti* siku nne."

40 Yesu akamwambia, "Je, sikukuambia ya kwamba ukiamini, utauona utukufu wa Mungu?"

41 Basi, wakaliondoa lile jiwe, lililokuwako mahali alipolala maiti. Yesu akainua macho yake juu, akasema, "Baba, nakushukuru kwa kuwa ulinisikia.

42 Nami nilijua ya kuwa wewe wanisikia siku zote, lakini kwa ajili ya mkutano huu wanaohudhuria, nilisema haya, ili wapate kusadiki kwamba Wewe ndiwe ulinituma."

43 Naye alipokwisha kusema hayo, akaita kwa sauti kubwa, "Lazaro, njoo nje."

44 Akatoka nje yule aliyekufa, amefungwa sanda miguuni na mikononi, na uso wake amefungwa leso. Yesu akawaambia, "Mfungueni, mkamwache aende zake."

45 Basi, wengi katika Wayahudi, waliokuja kwa Mariamu, na kuyaona yale aliyoyafanya Yesu, wakamwamini.

46 Lakini baadhi yao walikwenda kwa Mafarisayo, wakawaambia yale aliyoyafanya Yesu.

47 Kwa hiyo wakuu wa makuhani na Mafarisayo wakakusanya baraza,

wakasema, "Tunafanya nini? Maana Mtu huyu anafanya ishara nyingi.

48 Tukimwacha hivi, watu wote watamwamini; na Warumi watakuja na wataondoa mahali petu na taifa letu."

49 Mtu mmoja miongoni mwao, Kayafa, aliyekuwa kuhani mkuu mwaka ule, akawaambia, "Ninyi hamjui neno lo lote,

50 wala hamfikiri ya kwamba yafaa kwetu mtu mmoja afe kwa ajili ya watu, ili taifa zima lisiangamie."

51 Lakini neno hilo yeye hakulisema kwa nafsi yake, bali kwa kuwa alikuwa kuhani mkuu mwaka ule, alitabiri ya kwamba Yesu atakufa kwa ajili ya taifa hilo.

52 Wala si kwa ajili ya taifa hilo tu, bali pia awakusanye watoto wa Mungu waliotawanyika, ili wawe wamoja.

53 Basi, tangu siku ile walifanya shauri pamoja ili wamwue.

54 Kwa hiyo Yesu hakutembea tena kwa wazi katikati ya Wayahudi, bali alitoka huko, akaenda mahali karibu na jangwa, mpaka kwenye

mji uitwao Efraimu, akakaa huko pamoja na wanafunzi wake.

55 Na Pasaka ya Wayahudi ilikuwa karibu; na watu wengi wakakwea toka mashambani kwenda Yerusalemu kabla ya Pasaka, ili wajitakase.

56 Basi, wakawa wanamtafuta Yesu, wakasemezana hali wamesimama hekaluni, "Mnaonaje? Kwamba haji kabisa kwenye siku kuu."

57 Na wakuu wa makuhani pamoja na Mafarisayo walikuwa wametoa amri ya kwamba mtu akijua mahali aliko, alete habari, ili wapate kumkamata.

12 BASI, siku sita kabla ya Pasaka, Yesu alifika Bethania, alipokuwapo Lazaro aliyekuwa amekufa, ambaye Yesu alimfufua kutoka wafu.

2 Basi, wakamwandalia karamu huko, naye Martha akawa anatumika; na Lazaro alikuwa mmojawapo wa wale walioketi chakulani pamoja naye.

3 Basi, Mariamu alichukua ratli ya marhamu ya nardo safi yenye thamani nyingi, akampaka Yesu miguu, akamfuta miguu kwa nywele zake; nayo nyumba pia ikajaa harufu ya marhamu.

4 Basi, Yuda Iskariote, mwana wa Simoni, mmojawapo wa wanafunzi wake, ambaye alikuwa karibu kumsaliti, akasema,

5 "Mbona marhamu hii haikuuzwa kwa dinari mia tatu, wakapewa maskini?"

6 Naye aliyasema hayo, si kwa sababu aliwahurumia maskini, bali kwa sababu alikuwa mwizi, naye alishika mfuko, na alivichukua vilivyotiwa humo.

7 Basi, Yesu alisema, "Mwache; ameweka kwa siku ya maziko yangu.

8 Kwa maana maskini mnao sikuzote pamoja nanyi, lakini Mimi hamna sikuzote.

9 Basi, watu wengi katika Wayahudi walipata kujua ya kuwa yeye yuko huko; wakaja, si kwa ajili yake Yesu tu, ila pia wamwone Lazaro, ambaye *Yesu* alimfufua katika wafu.

10 Lakini wakuu wa makuhani wakafanya shauri ili wamwue Lazaro pia;

11 maana kwa ajili yake wengi katika Wayahudi walijitenga, wakamwamini Yesu.

12 Kesho yake watu wengi waliokuja kwenye siku kuu, walisikia ya kwamba Yesu anakuja Yerusalemu,

13 wakachukua matawi ya mitende, wakatoka nje kwenda kumlaki, wakapaza sauti wakisema, "Hosana; amebarikiwa anayekuja kwa jina la Bwana, Mfalme wa Israeli."

14 Naye Yesu alikuwa amepata mwana-punda, akaketi juu yake, kama vile ambavyo imeandikwa

15 Usiogope, binti Sayuni; Tazama, Mfalme wako anakuja, amepanda mwana-punda.

16 Mambo hayo wanafunzi wake hawakufahamu hapo kwanza; lakini Yesu alipotukuzwa, ndipo walikumbuka ya kwamba yalikuwa yameandikwa juu yake, na ya kwamba walimtendea hayo.

17 Basi, wakamshuhudia wale mkutano waliokuwapo pamoja naye alipomwita Lazaro kutoka kaburini, akamfufua kutoka wafu.

18 Na kwa sababu hiyo mkutano walimlaki, kwa kuwa walisikia kwamba ameifanya ishara hiyo.

19 Basi, Mafarisayo wakasemezana wao kwa wao, "Mwaona kwamba hamfai cho chote; Tazameni

ulimwengu ulikwenda nyuma yake."

20 Palikuwa na Wagiriki kadha wa kadha miongoni mwa watu waliokwea, ili waabudu kwenye siku kuu.

21 Basi, hao walimwendea Filipo, mtu wa Bethsaida ya Galilaya, wakamwomba, wakisema, "Bwana, sisi tunataka kumwona Yesu."

22 Filipo akaenda akamwambia Andrea; na tena Andrea na Filipo wakamwambia Yesu.

23 Yesu akawajibu akisema, "Saa imefika ili atukuzwe Mwana wa mtu.

24 Hakika hakika, ninawaambia, Mbegu ya ngano isipoanguka katika nchi, ikafa, hukaa hali iyo hiyo peke yake; bali ikifa, hutoa mazao mengi.

25 Yeye aipendaye nafsi yake ataiangamiza, naye aichukiaye nafsi yake katika ulimwengu huu ataisalimisha hata uzima wa milele.

26 Mtu akinitumikia, na anifuate; nami nilipo, ndipo na mtumishi wangu atakapokuwapo; tena mtu akinitumikia, Baba atamheshimu.

27 Sasa nafsi yangu imefadhaika; nami nisemeje? Baba uniokoe katika saa hii. Lakini kwa sababu hiyo nilifikia saa hii.

28 Baba, ulitukuze jina lako." Basi, ikaja sauti kutoka mbinguni, "Nililitukuza, nami nitalitukuza tena."

29 Kwa hiyo mkutano uliosimama karibu na kusikia, walisema ya kwamba kumekuwa ngurumo; wengine walisema, "Malaika amesema naye."

30 Yesu akajibu, akasema, "Sauti hiyo haikuwako kwa ajili yangu, bali kwa ajili yenu.

31 Sasa hukumu ya ulimwengu huu ipo; sasa mkuu wa ulimwengu huu atatupwa nje.

32 Nami nikiinuliwa juu ya nchi, nitawavuta wote kwangu."

33 Akayasema haya akionyesha ni mauti gani atakayokufa.

34 Mkutano wakamjibu, "Sisi tulisikia katika torati ya kwamba Kristo anadumu hata milele; nawe unasemaje ya kwamba inampasa Mwana wa mtu kuinuliwa?" Huyo Mwana wa mtu ni nani?"

35 Basi, Yesu akawaambia, "Nuru iko pamoja nanyi muda kidogo. Tembeeni wakati mnayo nuru hiyo, ili giza lisiwapate, maana atembeaye gizani, hajui aendako.

36 Maadamu mnayo nuru, iaminini nuru hiyo, ili mpate kuwa wana wa nuru." Yesu alisema hayo, akaenda zake, akajificha wasimwone.

37 Lakini ingawa yeye alikuwa amefanya ishara nyingi mbele yao, hawakumwamini;

38 ili litimie neno la nabii Isaya alilolisema, "Bwana, ni nani aliyesadiki habari yetu? Na mkono wa Bwana ulifunuliwa kwa nani?"

39 Ndiyo sababu hawakuweza kusadiki, kwa maana Isaya alisema tena,

40 "Ameyapofusha macho yao, na ameifanya migumu mioyo yao; ili wasije wakaona kwa macho, wakafahamu kwa moyo, wakaongoka, nikawaponya."

41 Isaya alisema maneno haya, alipouona utukufu wake, akataja habari zake.

42 Walakini hata hivyo katika wakuu walikuwamo wengi waliomwamini; lakini kwa sababu ya Mafarisayo hawakumkiri, wasije wakatengwa na sinagogi.

43 kwa maana walipenda utukufu wa wanadamu kuliko utukufu wa Mungu.

44 Naye Yesu akapaza sauti akasema, "Yeye anayeniamini Mimi, haniamini Mimi, bali Yeye aliyenipeleka;

45 naye anayenitazama Mimi, amtazama yeye aliyenipeleka.

46 Mimi nimekuja ili niwe nuru ya ulimwengu, ili kila mtu aniaminiye Mimi, asikae gizani.

47 Na mtu akiyasikia maneno yangu, asiyaamini, Mini simhukumu; maana sikuja ili niuhukumu ulimwengu, ila niuokoe ulimwengu.

48 Yeye anikataaye Mimi, asiyeyapokea maneno yangu, anaye amhukumuye, neno lile nililolinena, lile litamhukumu siku ya mwisho.

49 Kwa sababu sikunena kwa nafsi yangu; bali Baba aliyenipeleka, Yeye ndiye alinipa amri, ninene nini na niseme nini.

50 Nami najua ya kuwa amri yake ni uzima wa milele; kwa hiyo ninayonena Mimi, kama ambavyo Baba ameniambia Mimi, ndivyo ninavyonena."

13 BASI, kabla ya sikukuu ya Pasaka, Yesu hali akijua ya kuwa saa yake imefika atakayotoka katika ulimwengu kwenda kwa Baba, alikuwa aliwapenda watu wake katika ulimwengu, aliwapenda mpaka mwisho.

2 Na baada ya chakula cha jioni, naye Ibilisi amekwisha kumtia Yuda. Mwana wa Simoni Iskariote, moyo wa kumsaliti,

3 Yesu hali akijua ya kuwa Baba amempa vitu vyote mikononi mwake, na ya kawa alitoka kwa Mungu na anakwenda kwa Mungu,

4 Aliondoka chakulani, akaweka kando mavazi yake, akatwaa kitambaa akajifunga kiunoni.

5 Kisha akatia maji katika bakuli, akaanza kuwaosha wanafunzi miguu, na kuifuta kwa kile kitambaa alichojifunga.

6 Basi, yuaja kwa Simoni Petro; huyo akamwambia, "Bwana, wewe unaniosha miguu mimi?"

7 Yesu akajibu, akamwambia, "Ninalofanya Mimi, wewe hulijui sasa, lakini utalifahamu baadaye."

8 Petro akamwambia, "Hutaosha miguu yangu kamwe." Yesu akamwambia, "Nisipokuosha, huna shirika nami."

9 Simoni Petro akamwambia, "Bwana, si miguu yangu tu, hata na mikono yangu na kichwa changu pia."

10 Yesu akamwambia, "Yeye aliyekwisha kuoga hana haja ila ya kuoga miguu, bali yu safi mwili wote; na ninyi ni safi, lakini si nyote."

11 Kwa maana alimjua yeye ambaye atamsaliti; ndiyo maana hiyo alisema, "Si nyote mlio safi."

12 Basi alipokwisha kuosha miguu yao, na kuyatwaa mavazi yake, na kuketi tena, akawaambia, "Je, mmeelewa hayo ambayo nimewatendea?

13 Ninyi mnaniita, Mwalimu, na Bwana; nanyi mnasema vyema, kwa kuwa ndivyo nilivyo.

14 Basi ikiwa Mimi, niliye Bwana na Mwalimu, niliwaosha miguu, inawapasa vivyo kuoshana miguu ninyi kwa ninyi.

15 Kwa kuwa niliwapa kielelezo, ili kama mimi nilivyowatendea, nanyi mtende vivyo hivyo.

16 Hakika, hakika, ninawaambia ninyi, mtumishi si mkuu kuliko

bwana wake, wala mtume si mkuu kuliko yeye aliyempeleka.

17 Mkiyajua hayo, mnakuwa heri mkiyatenda.

18 Sisemi habari kuhusu ninyi nyote; mimi nawajua wale niliowachagua, lakini ili andiko lipate kutimizwa, “Yeye aliyekula mkate pamoja nami, aliniinulia kisigino chake.”

19 Tangu sasa ninawaambia kabla hayajatukia, ili yatakapotukia, mpate kuamini ya kuwa MIMI NDIYE.

20 Hakika, hakika, ninawaambieni, Yeye ampokeaye mtu ye yote nimpelekaye, anipokea mimi; naye anipokeaye mimi, ampokea yeye aliyenipeleka.”

21 Alipokwisha kusema hayo, Yesu alifadhaika rohoni, akashuhudia akisema, Hakika, hakika, ninawaambieni, mmoja wenu atanisaliti.”

22 Kisha wanafunzi wakatazamana, huku wakiona shaka ni nani amtajaye.

23 na palikuwapo mmoja wa wanafunzi wake, ameegama kifuani pa Yesu, ambaye Yesu alikuwa anampenda;

24 kwa hiyo Simoni Petro akamwashiria kumwuliza ni nani amtajaye.

25 Basi, yeye hali akiegemea kifua cha Yesu, akamwambia, “Bwana, ni nani?”

26 Yesu akajibu, “Ndiye mtu yule nitakayempa tonge baada ya kulichovya.” Na alipochovya tonge, akampa Yuda Iskariote mwana wa Simoni.

27 Na baada ya hilo tonge, Shetani alimwingia. Basi Yesu akamwambia, “Uyafanyayo, yafanye upesi.”

28 Lakini hakuna mtu katika wale walioketi chakulani aliyejua sababu ya kumwambia hivyo.

29 Kwa maana wengine walidhani kwa kuwa Juda alikuwa na mfuko, ya kwamba Yesu alikuwa anamwambia, “Nunua vitu tunavyovihitaji kwa sikukuu,” au kwamba awape maskini kitu.

30 Basi, huyo alipokwisha kulipokea lile tonge, akatoka mara hiyo; na ilikuwa usiku.

31 Basi, huyo alipokwisha kutoka, Yesu akasema, “Sasa Mwana wa mtu ametukuzwa, naye Mungu ametukuzwa ndani yake.

32 Kama Mungu ametukuzwa ndani yake, Mungu pia atamtukuza ndani ya nafsi yake, naye atamtukuza mara.

33 Enyi watoto wadogo, bado kitambo kidogo nipo pamoja nanyi, Mtanitafuta, na kama vile nilivyowaambia Wayahudi kwamba, Mimi niendako, ninyi hamwezi kuja, na sasa ninawaambia ninyi.

34 Ninawapa amri mpya, Mpendane; kama vile nilivyowapenda ninyi, nanyi mpendane vivyo hivyo.

35 Hivyo watu wote watatambua ya kuwa ninyi ni wanafunzi wangu, mkiwa na upendo ninyi kwa ninyi.”

36 Simoni Petro akamwambia, “Bwana, unakwenda wapi?” Yesu akamjibu, “Niendako, huwezi kunifuata sasa, lakini utanifuata baadaye.”

37 Petro akamwambia, “Bwana, kwa nini siwezi kukufuata sasa? Nitautoa uhai wangu kwa ajili yako.”

38 Yesu akamjibu, “Je, utatoa uhai wako kwa ajili yangu? Hakika hakika, ninakuambia, jogoo hatawika hata wewe utakapokuwa umenikana mara tatu.

14 MSIFADHAIKE mioyoni mwenu; mnamwamini Mungu, niamininini na Mimi pia.

2 Nyumbani mwa Baba yangu mna makao mengi; kama sivyo, ningaliwaambia. Ninakwenda kuwaandalia mahali.

3 Na nikienda na kuwaandalia mahali, nitakuja tena, na nitawakaribisha kwangu; ili nilipo Mimi, nanyi mwepo.

4 Na mnajua ninakokwenda Mimi, nanyi mnaijua njia."

5 Tomaso akamwambia, "Bwana, hatujui unakokwenda; nasi tunawezaje kujua njia?"

6 Yesu akamwambia, "Mimi ndimi njia, na kweli, na uzima: mtu haji kwa Baba, ila kwa njia ya Mimi.

7 Kama mngalinijua Mimi, mngalimjua Baba yangu pia; na tangu sasa mnamjua, tena mmemwona.

8 Filipo akamwambia, "Bwana, tuonyeshe Baba, nasi tutatosheka."

9 Yesu akamwambia,"Nimekuwa pamoja nanyi, kwa muda mrefu, nawe hujanijua, Filipo? Yeye ambaye ameniona Mimi, amemwona Baba; basi wewe unasemaje, 'Tuonyeshe Baba'?

10 Je, husadiki ya kwamba Mimi ni ndani ya Baba, na Baba yu ndani yangu? Hayo maneno ninayowaambieni ninyi, siyasemi kutoka kwangu; lakini Baba anayekaa ndani yangu, Yeye anafanya zile kazi.

11 Mnisadiki ya kwamba Mimi ni ndani ya Baba, na Baba yu ndani yangu; ama sivyo, mnisadiki kwa sababu ya kazi zenyewe.

12 Hakika, hakika, ninawaambieni, yeye anayeniamini mimi,kazi nizifanyazo mimi, yeye naye atazifanya, naam. Na kubwa kuliko hizo atazifanya;kwa kuwa mimi ninakwenda kwa Baba yangu.

13 Nanyi, mkiomba lo lote kwa jina langu, hilo nitalifanya, ili Baba atukuzwe ndani ya Mwana.

14 Mkiomba neno lo lote kwa jina langu, nitalifanya.

15 Mkinipenda, shikeni amri zangu.

16 Nami nitamwomba Baba, naye atawapa msaidizi mwingine, ili akae nanyi hata milele,

17 Ndiye Roho wa kweli, ambaye ulimwengu hauwezi kumpokea, kwa kuwa haumwoni, wala haumjui, bali ninyi mnamjua,kwa maana anakaa kwenu pamoja nanyi, naye atakuwa ndani yenu.

18 Sitawaacha ninyi yatima; ninakuja kwenu.

19 Bado kitambo kidogo na ulimwengu haunioni tena, bali ninyi mnaniona. Kwa sababu mimi ni hai, nanyi pia mtakuwa hai.

20 Siku ile mtatambua ya kuwa Mimi ni ndani ya Baba yangu, nanyi ni ndani yangu, nami ndani yenu.

21 Yeye aliye na amri zangu, na kuzishika, yeye ndiye anipendaye; naye anipendaye mimi, atapendwa na Baba yangu; nami nitampenda, na kujidhihirisha kwake."

22 Yuda (siye Iskariote), akamwambia, "Bwana imekuwaje ya kwamba unataka kujidhihirisha kwetu, wala si kwa ulimwengu?"

23 Yesu akajibu, akamwambia, "Mtu akinipenda, atalishika neno langu, na Baba yangu atampenda, nasi tutakuja kwake, na kufanya makao kwake.

24 Mtu asiyenipenda, yeye hayashiki maneno yangu; nalo neno mnalolisikia silo langu, bali ni lake Baba aliyenipeleka.

25 Nimewaambia mambo haya, wakati bado nikikaa kwenu.

26 Lakini huyu Msaidizi, yaani Roho Mtakatifu, ambaye Baba atampeleka kwa jina langu, yeye atawafundisha ninyi mambo yote, na kuwakumbusha yote niliyowaambia.

27 Amani ninawaachia, amani yangu ninawapa; Mimi siwapi ninyi kama vile ulimwengu unavyowapa. Msifadhaike mioyoni mwenu, wala msiogope.

28 Mlisikia ya kwamba mimi niliwaambia, 'Ninakwenda na ninarudi kwenu.' Kama mngalinipenda, mngalifurahi kwa sababu nilisema, ninakwenda kwa Baba; kwa maana Baba yangu ni mkuu kuliko Mimi.

29 Na sasa nimewaambia kabla halijatokea; ili litakapotokea mpate kuamini.

30 Sitasema nanyi maneno mengi tena; kwa maana mkuu wa ulimwengu huu anakuja, wala hana kitu kwangu;

31 lakini ili ulimwengu ujue ya kuwa nampenda Baba, na kama vile Baba alivyoniamuru, ndivyo ninavyofanya. Simameni, tuondoke hapa."

15 MIMI ndimi mzabibu wa kweli, na Baba yangu ndiye mkulima.

2 Kila tawi ndani yangu lisilozaa matunda, hulichukua; na kila tawi linalozaa matunda, hulisafisha, ili lipate kuzaa matunda zaidi.

3 Ninyi mmekwisha kuwa safi kwa sababu ya lile neno ambalo nimewaambia.

4 Kaeni ndani yangu, nami ndani yenu. Kama vile tawi lisivyoweza kuzaa matunda peke yake, lisipokaa ndani ya mzabibu, kadhalika ninyi, msipokaa ndani yangu.

5 Mimi ndimi mzabibu, ninyi ni matawi. Akaaye ndani yangu, nami ndani yake, huyo huzaa matunda mengi; maana pasipo Mimi, hamwezi kufanya neno lo lote.

6 Mtu yeyote asipokaa ndani yangu, hutupwa nje kama tawi, na kunyauka, nao wayakusanya, na kuyatupa motoni, yakateketea.

7 Mkikaa ndani yangu, na maneno yangu yakikaa ndani yenu, mtaomba lo lote mtakalo, nanyi mtatendewa.

8 Hivyo hutukuzwa Baba yangu, kwa vile mzaavyo matunda mengi, nanyi mtakuwa wanafunzi wangu.

9 Kama vile Baba alivyonipenda mimi, nami nilivyowapenda ninyi; kaeni katika pendo langu.

10 Mkizishika amri zangu, mtakaa katika pendo langu; kama vile ambavyo mimi nimezishika amri za Baba yangu, na kukaa katika pendo lake.

11 Nimewaambia mambo hayo, ili furaha yangu ikae ndani yenu, na furaha yenu itimizwe.

12 Amri yangu ndiyo hii, Mpendane, kama nilivyowapenda ninyi.

13 Hakuna aliye na upendo mwingi kuliko huu, wa mtu kuutoa uhai wake kwa ajili ya rafiki zake.

14 Ninyi ni rafiki zangu, mkifanya yo yote Mimi ninayowaamuru.

15 Siwaiti tena watumishi, maana mtumishi hajui analofanya bwana wake; lakini ninyi nimewaita rafiki, kwa sababu yote ambayo nimesikia kwa Baba Yangu, niliwajulisha.

16 Ninyi hamkunichagua mimi, bali mimi niliwachagua ninyi, na kuwaweka, ili ninyi mwende mkazae matunda, na matunda yenu yapate kukaa, ili lo lote mwombalo Baba kwa jina langu, awapeni.

17 Mambo hayo nawaamuru ninyi, ili mpate kupendana.

18 Kama ulimwengu ukiwachukia ninyi, mnajua ya kuwa umenichukia mimi kabla ya kuwachukia ninyi.

19 Kama mngekuwa wa ulimwengu, ulimwengu ungewapenda walio wake, lakini kwa sababu ninyi si wa

ulimwengu, bali Mimi niliwachagua kutoka ulimwenguni, kwa sababu hiyo ulimwengu huwachukia.

20 Likumbukeni lile neno nililowaambia, “Mtumishi si mkuu kuliko bwana wake. Ikiwa walinitesa Mimi, na ninyi pia watawatesa; ikiwa walilishika neno langu, watalishika na lenu pia.

21 Lakini haya yote watawatendea kwa ajili ya jina langu, kwa kuwa hawamjui Yeye aliyenipeleka.

22 Kama nisingalikuja na kusema nao, wasingalikuwa na dhambi; lakini sasa hawana udhuru kwa dhambi yao.

23 Yeye anayenichukia, humchukia na Baba Yangu.

24 Kama nisingalifanya kwao kazi asizozifanya mtu mwingine, wasingalikuwa na dhambi; lakini sasa wametuona mimi na Baba Yangu, na kutuchukia pia.

25 Lakini litimie lile neno lililoandikwa katika torati yao ‘walinichukia bure.’

26 Lakini ajapo huyo Msaidizi, nitakayewapelekea kutoka kwa Baba, huyo Roho wa kweli, atokaye kwa Baba, Yeye atanishuhudia Mimi;

27 Nanyi pia mnashuhudia, kwa kuwa tangu mwanzo mmekuwapo pamoja nami.

16 MANENO hayo nimewaambia, ili msikwazwe.

2 Watawatenga na masinagogi; lakini saa inakuja, ambapo kila atakayewaua ninyi atadhani kwamba anamtumikia Mungu.

3 Na watawatendea mambo hayo, kwa sababu hawakumjua Baba wala mimi.

4 Lakini nimewaambia mambo hayo, ili saa ile itakapokuja, mkumbuke kwamba mimi niliwaambia, na sikuwaambia mambo hayo tangu mwanzo, kwa sababu nilikuwa pamoja nanyi.

5 Lakini sasa ninakwenda kwake yeye aliyenipeleka, wala hakuna mmoja wenu anayeniuliza, ‘unakwenda wapi?’

6 Lakini kwa sababu nimewaambia mambo hayo, huzuni imejaa mioyoni mwenu.

7 Lakini mimi ninawaambia iliyo kweli; yawafaa ninyi Mimi niondoke; kwa maana nisipoondoka, huyo Msaidizi hatakuja kwenu; lakini nikienda zangu, nitampeleka kwenu.

8 Naye akiisha kuja huyo atauthibitisha ulimwengu kuhusu dhambi, na haki, na hukumu;

9 kuhusa dhambi, kwa sababu hawaniamini Mimi,

10 na kuhusu haki, kwa sababu ninakwenda kwa Baba yangu, wala hamnioni tena;

11 na kuhusu hukumu, kwa sababu yule mkuu wa ulimwengu huu amekwisha kuhukumiwa.

12 Ninayo bado mambo mengi ya kuwaambia, lakini hamwezi kuyastahimili sasa.

13 lakini yeye atakapokuja, huyo Roho wa kweli, atawaongoza awatie kwenye kweli yote; kwa maana hatasema kutoka kwake mwenyewe, bali lo lote analosikia atalisema, na atawaambia mambo yatakayokuja,

14 Yeye atanitukuza Mimi, kwa kuwa atapata katika yaliyo yangu, na atawaambia.

15 Yote aliyo nayo Baba ni yangu; kwa hiyo nilisema ya kwamba, atapata katika yaliyo yangu, na atawaambia.

16 Bado kitambo kidogo nanyi hamnioni, na tena bado kitambo kidigo nanyi mtaniona, kwa sababu Mimi ninakwenda kwa Baba.

17 Basi, baadhi ya wanafunzi wake wakasemezana, “Ni neno gani hilo analotuambia, ‘Bado kitambo kidogo nanyi hamnioni, na tena bado kitambo kidogo nanyi mtaniona;’ na ‘kwa sababu Mimi ninakwenda kwa Baba’?”

18 Basi walisema, “neno gani hilo analosema, ‘bado kitambo kidogo?’ Hatujui analosema.’”

19 Kisha, Yesu alijua ya kwamba walikuwa wanataka kumwuliza, akawaambia, ” Je, mnaulizana ninyi kwa ninyi kuhusu hilo, kwa sababu nilisema, ‘Bado kitambo kidogo nanyi hamnioni, na tena bado kitambo kidogo nanyi mtaniona’?

20 Hakika hakika ninawaambia kwamba ninyi mtalia na kuomboleza, lakini ulimwengu utafurahi, nanyi mtahuzunishwa, lakini huzuni yenu itageuka kuwa furaha.

21 Mwanamke anapojifungua ana huzuni, kwa sababu saa yake imefika; lakini akiisha kuzaa mtoto, haikumbuki tena ile dhiki, kwa sababu ya furaha kwamba mtu alizaliwa ulimwenguni.

22 Basi ninyi pia kweli mna huzuni sasa; lakini nitawaona ninyi tena, na mioyo yenu itafurahi, na furaha yenu hakuna mtu awaondoleaye.

23 Tena siku ile hamtaniuliza neno lo lote. Hakika, hakika, ninawaambia kwamba, mkimwomba Baba neno lo lote kwa jina langu, atawapeni.

24 Mpaka sasa hamkuomba lo lote kwa jina langu; ombeni nanyi mtapata, ili furaha yenu iwe timilifu.

25 Nimewaambia mambo hayo kwa mithali; saa inakuja ambapo sitasema nanyi kwa mithali. bali nitawaambia waziwazi kuhusu Baba.

26 Siku ile mtaomba kwa jina langu; wala siwaambii ya kwamba mimi nitawaombea kwa Baba.

27 Kwa maana Baba mwenyewe anawapenda ninyi, kwa sababu ninyi mmenipenda Mimi, na mmesadiki ya kwamba Mimi nilitoka kwa Mungu.

28 Nilitoka kwa Baba, na nimekuja ulimwenguni, tena ninauacha ulimwengu, na ninakwenda kwa Baba.”

29 Wanafunzi wake wakamwambia, “Tazama, sasa unasema waziwazi, wala huneni mithali.

30 Sasa tunajua kwamba unajua mambo yote, wala huna haja ya mtu ye yote akuulize, kwa hiyo twasadiki ya kwamba ulitoka kwa Mungu.”

31 Yesu akawajibu, “Je, mnasadiki sasa?

32 Tazama, saa inakuja na sasa imekwisha kuja, ambapo mtatawanyika kila mtu kwake, na mtaniacha peke yangu; wala Mimi si peke yangu kwa sababu Baba yupo pamoja nami.

33 Nimewaambia mambo haya, ili mpate kuwa na amani ndani yangu. Ulimwenguni mtapata dhiki; lakini jipeni moyo, Mimi nimeushinda ulimwengu.”

17 YESU alisema mambo hayo, akainua macho yake kuelekea mbinguni, akasema, “Baba, saa imefika, Mtukuze Mwana wako, ili Mwana wako naye akutukuze wewe;

2 Kama vile ulivyompa mamlaka juu ya nyama yote, ili wote ambao umempa, awape uzima wa milele.

3 Na uzima wa milele ndio huu, ili wakujue wewe Mungu wa pekee wa kweli, na Yesu Kristo uliyemtuma.

4 Mimi nilikutukuza hapa duniani; niliimaliza ile kazi ambayo umenipa ili niifanye.

5 Na sasa, Baba, Wewe unitukuze Mimi pamoja nawe kwa utukufu ule

ambao mimekuwa nao pamoja nawe kabla ya ulimwengu kuweko.

6 Jina lako nimewadhihirishia watu wale ambao umenipa kutoka ulimwenguni; walikuwa wako, nawe umewanipa Mimi; na neno lako wamelishika.

7 Sasa wamejua ya kuwa yote uliyonipa, yatoka kwako.

8 Kwa kuwa maneno ambayo umenipa, nimewapa wao; nao wakayapokea, wakajua kwa kweli ya kuwa nilitoka kwako, wakasadiki ya kwamba Wewe ulinituma.

9 Mimi nawaombea hao; siuombei ulimwengu, bali hao ambao umenipa, kwa kuwa hao ni wako;

10 Na yote niliyo nayo ni yako, na yako ni yangu; nami nimetukuzwa ndani yao.

11 Wala mimi simo tena ulimwenguni lakini hawa wamo ulimwenguni, nami naja kwako. Baba mtakatifu, kwa jina lako uwalinde hawa ulionipa, ili wawe na umoja, kama Sisi tulivyo.

12 Nilipokuwa pamoja nao ulimwenguni, Mimi niliwalinda kwa jina lako; niliwatunza wale ambao umenipa, wala hakuna mmoja wao aliyepotea, ila yule mwana wa upotevu, ili andiko litimie.

13 Na sasa ninakuja kwako, na ninasema mambo haya ulimwenguni, ili wawe na furaha yangu imetimizika ndani yao.

14 Mimi nimewapa neno lako, na ulimwengu uliwachukia, kwa kuwa wao si wa ulimwengu, kama mimi nisivyo wa ulimwengu.

15 Siombi kwamba uwatoe katika ulimwengu, bali uwalinde na yule mwovu.

16 Wao si wa ulimwengu, kama Mimi nisivyo wa ulimwengu.

17 Uwatakase kwa kweli yako; neno lako ni kweli.

18 Kama vile ulivyonituma Mimi ulimwenguni, na Mimi pia niliwatuma wao ulimwenguni.

19 Na kwa ajili yao Mimi najiweka wakfu mwenyewe, ili wao pia watakaswe katika kweli.

20 Wala si hao tu, ninawaombea bali na wale watakaoniamini kwa sababu ya neno lao;

21 ili wote wawe kitu kimoja; kama vile Baba Wewe ulivyo ndani yangu, nami ndani yako, ili wao pia wawe kitu kimoja ndani Yetu, ili ulimwengu upate kusadiki ya kwamba wewe ulinituma.

22 Nami utukufu ule ambao umenipa Mimi, nimewapa wao ili wawe kitu kimoja, Kama Sisi tulivyo kitu kimoja.

23 Mimi ndani yao, nawe ndani Yangu, ili wawe wamekamilika katika kitu kimoja, na ili ulimwengu ujue ya kuwa Wewe ulinituma, ukawapenda wao, kama ulivyonipenda Mimi.

24 Baba, nataka hao ambao umenipa wawe pamoja nami mahali nilipo, ili wauone utukufu wangu ulionipa, kwa kuwa ulinipenda kabla ya kuwekwa msingi wa ulimwengu.

25 Baba mwenye haki, pia ulimwengu haukukujua, lakini Mimi nilikujua, na hao walijua ya kuwa wewe ulinituma;

26 Nami niliwajulisha jina lako, tena nitawajulisha hilo; ili pendo lile ulilonipenda Mimi liwe ndani yao, nami niwe ndani yao.

18 YESU alipokwisha kusema hayo, alitoka pamoja na wanafunzi wake, kwenda ng'ambo ya kijito Kedroni, palipokuwa bustani, akaingia Yeye na wanafunzi wake.

2 Naye Yuda, aliyemsaliti, alipajua pia mahali pale; kwa sababu mara

nyingi Yesu alikutana huko pamoja na wanafunzi wake.

3 Basi Yuda, akiisha kupokea kikosi cha askari, na walinzi kutoka kwa wakuu wa Makuhani na Mafarisayo, akaenda huko na taa na mienge na silaha.

4 Basi Yesu, hali akijua yote yanayompata, akatoka, akawaambia, “Mnamtafuta nani?”

5 Wao wakamjibu, “Yesu Mnazareti.” Yesu akawaambia, “MIMI NDIMI.” Naye Yuda aliyemsaliti, alikuwa amesimama pamoja nao.

6 Basi alipowaambia, “MIMI NDIMI,” walirudi nyuma, wakaanguka chini.

7 Basi akawauliza tena, “Mnatafuta nani?” nao wakasema, “Yesu Mnazareti.”

8 Yesu akajibu, “Niliwaambia kwamba MIMI NDIMI; Basi, ikiwa mnanitafuta Mimi, waacheni hawa waende zao;

9 ili litimizwe lile neno alilolisema, “Wale ulionipa sikumpoteza hata mmoja wao.”

10 Basi Simoni Petro akiwa na upanga aliufuta, akampiga mtumishi wa kuhani mkuu, akamkata sikio la kulia. Na jina la yule mtumishi lilikuwa Malko.

11 Basi Yesu akamwambia Petro, “Weka upanga wako alani; je, kikombe alichonipa Baba, Mimi nisikinywee?”

12 Kisha kile kikosi cha askari na yule jemadari, na walinzi wa Wayahudi walimkamata Yesu, wakamfunga,

13 Wakampeleka kwa Anasi kwanza; maana alikuwa mkwewe Kayafa, ambaye alikuwa kuhani mkuu mwaka ule.

14 Naye Kayafa ndiye yule aliyewapa Wayahudi lile shauri, ya kwamba yafaa mtu mmoja aangamie kwa ajili ya watu.

15 Simoni Petro pamoja na mwanafunzi mwingine wakamfuata Yesu. Na mwanafunzi huyo alikuwa anajulikana na kuhani mkuu, akaingia pamoja na Yesu katika behewa la kuhani mkuu.

16 Lakini Petro alikuwa amesimama nje mlangoni. Basi yule mwanafunzi mwingine, aliyejulikana na kuhani mkuu akatoka, akasema na mwanamke aliyelinda mlango, akamleta Petro ndani.

17 Kisha yule kijakazi aliyekuwa mlinda mlango akamwambia Petro, “Je, wewe pia si mmoja wa wanafunzi wa mtu huyu?” Yeye akasema, “Si mimi.”

18 Na wale watumishi na walinzi walikuwa wakisimama wamefanya moto wa makaa, wakawa wakikota moto kwa sababu kulikuwa baridi; naye Petro alikuwa amesimama pamoja nao, akiota moto.

19 Basi kuhani mkuu akamwuliza Yesu habari za wanafunzi wake na habari za mafundisho yake.

20 Yesu akamjibu, “Mimi nilisema na ulimwengu waziwazi, sikuzote Mimi nilifundisha katika sinagogi na katika hekalu, mahali wanapokusanyika Wayahudi sikuzote, wala kwa siri sikusema neno lolote.

21 Kwa nini unaniuliza Mimi? Waulize wale ambao wamenisikia Mimi, niliyowaambia, tazama, wao wanajua niliyoyanena Mimi.”

22 Basi, yeye aliposema hayo, mlinzi mmoja aliyesimama karibu alimpiga Yesu kofi, akisema, “Je, unamjibu hivi kuhani mkuu?”

23 Yesu akamjibu, “Kama nilisema vibaya, ushuhudie ule ubaya; bali kama nilisema vema, mbona wanipiga?”

24 Kwa hiyo Anasi akampeleka hali amefungwa kwa Kayafa kuhani mkuu.

25 Na Simoni Petro alikuwa akisimama anaota moto; basi wakamwambia, “Je, wewe pia si mmoja wa wanafunzi wake?” Yeye akakana, na kusema, “Si mimi.”

26 Mmoja wa watumishi wa kuhani mkuu, naye ni jamaa yake yule aliyekatwa sikio na Petro, akasema, “Je, mimi sikukuona wewe bustanini pamoja naye?”

27 Basi Petro akakana tena, na mara jogoo akawika.

28 Kisha wakamchukua Yesu kutoka kwa Kayafa mpaka chumba cha hukumu, nayo ikawa alfajiri na wao wenyewe hawakuingia ndani ya ile chumba cha hukumu, ili wasije wakanajisika, bali wapate kuila Pasaka.

29 Ndipo Pilato akawatokea nje, akasema, “Ni mashitaka gani mnayoleta juu ya mtu huyu?”

30 Wakajibu, wakamwambia, “Kama huyu asingekuwa mtenda mabaya, tusingemleta kwako.”

31 Ndipo Pilato akawaambia, “Mchukueni ninyi, mkamhukumu kwa ile torati yenu.” Kwa hiyo Wayahudi wakamwambia, “Sisi hatuna ruhusa ya kumwua mtu ye yote

32 ili litimie lile neno lake Yesu, alilolisema, akionyesha ni mauti gani atakayokufa.

33 Ndipo Pilato akaingia tena ndani ya chumba cha hukumu, akamwita Yesu, akamwambia, “Je, Wewe ni Mfalme wa Wayahudi?”

34 Yesu akamjibu, “Je unasema hivi kwa nafsi yako, au watu wngine walikuambia habari zangu?”

35 Pilato akajibu, “je, mimi ni Myahudi? Taifa lako na wakuu wa makuhani walikuleta kwangu; Ulifanya nini?”

36 Yesu akajibu, “Ufalme wangu sio wa ulimwengu huu; kama ufalme wangu ungekuwa wa ulimwengu huu, watumishi wangu wangenipigania, ili nisitiwe mikononi mwa Wayahudi, lakini sasa ufalme wangu sio wa hapa.”

37 Kwa hiyo Pilato akamwambia, “Je, wewe ni mfalme basi ?” Yesu akajibu, “Wewe unasema kwamba mimi ni mfalme. Mimi nimezaliwa kwa ajili ya haya, na nimekuja ulimwenguni kwa ajili ya haya, ili niishuhudie kweli. Kila mtu aliye wa hiyo kweli husikia sauti yangu.”

38 Pilato akamwambia, “Kweli ni nini?” Naye akiisha kusema neno hilo, aliwatokea Wayakudi tena, akawambia, “Mimi sioni hatia yo yote kwake.

39 Lakini kwenu kuna desturi, Kwamba niwafungulie mtu mmoja wakati wa Pasaka; kwa hiyo mwataka niwafungulie Mfalme wa Wayahudi?”

40 Ndipo wote wakapiga kelele tena, wakisema, “Si huyu, bali Baraba;” naye yule Baraba alikuwa mnyang’anyi.

19 BASI ndipo Pilato alimtoa Yesu, akampiga viboko.

2 Nao askari wakasokota taji ya miiba, wakamtia kichwani, wakamvika vazi la zambarau.

3 Wakawa wakisema, “Salamu, Mfalme wa Wayahudi!” wakampiga makofi.

4 Kisha Pilato akatoka tena nje, akawaambia, “Tazameni, namleta nje kwenu, ili mjue ya kuwa mimi sioni hatia yo yote kwake.”

5 Kisha Yesu alitoka nje, akiwa amevaa ile taji ya miiba na lile vazi la zambarau. Pilato akawaumbia, “Tazameni mtu huyu!”

6 Kisha wakuu wa makuhani na walinzi walipomwona, walipiga kelele wakisema, “Msulubishe, msulubishe.” Pilato akawaambia, “Mchukueni ninyi wenyewe mkamsulubishe; kwa maana mimi sioni hatia kwake.”

7 Wayahudi wakamjibu, “Sisi tunayo sheria, na kwa sheria yetu anastahili kufa, kwa sababu alijifanya Mwana wa Mungu.”

8 Basi Pilato aliposikia neno hilo, akazidi kuogopa,

9 akaingia tena ndani ya chumba cha hukuma, akamwambia Yesu, “Wewe umetoka wapi?” Lakini Yesu hakumpa jibu.

10 Basi Pilato akamwambia, “Husemi nami? Je, hujui kwamba ninayo mamlaka ya kukusulubisha, nami nina mamlaka ya kukufungua?”

11 Yesu akajibu, “Hungekuwa na mamlaka yo yote juu yangu, kama usingepewa kutoka juu; kwa sababu hiyo,yeye aliyenitia mikononi mwako ana dhambi kubwa zaidi.”

12 Tangu hapo Pilato akawa anatafuta kumfungua. Lakini Wayahudi wakapiga kelele, wakisema, “Ukimfungua huyu, wewe si rafiki yake Kaisari; kila mtu anayejifanya kuwa mfalme, humfitini Kaisari.”

13 Basi Pilato aliposikia neno hilo alimleta Yesu nje, akaketi juu ya kiti cha hukumu, mahali paitwapo Sakafu ya Mawe, kwa Kiebrania Gabatha.

14 Nayo ilikuwa maandalio ya Pasaka, na yapata saa sita; akawaambia Wayahudi, “Tazameni Mfalme wenu.”

15 Lakini wao wakapiga kelele, “Mwondoe, mwondoe, msulubishe.” Pilato akawaambia, “Je, nimsulubishe Mfalme wenu?” Wakuu wa makuhani wakajibu, “Sisi hatuna mfalme ila Kaisari.”

16 Basi ndipo alimtia mikononi mwao, ili asulubiwe. Nao wakampokea Yesu, wakampeleka.

17 Naye akatoka akiwa anabeba msalaba wake mpaka mahali paitwapo Fuvu la Kichwa, panapoitwa kwa Kiebrania, Golgotha;

18 hapo walipomsulubisha, na wengine wawili pamoja naye, mmoja huku na mmoja huku, na Yesu katikati.

19 Naye Pilato akaandika ilani, akaiweka juu ya msalaba, nayo ilikuwa imeandikwa, YESU MNAZARETI, MFALME WA WAYAHUDI.

20 Kwa hiyo Wayahudi wengi waliisoma ilani hiyo, kwa maana mahali pale aliposulubiwa Yesu palikuwa karibu na mji; nayo iliandikwa kwa Kiebrania, Kigiriki, na Kirumi.

21 Basi wakuu wa makuhani wa Wayahudi waliamwambia Pilato, “Usiandike, ‘Mfalme wa Wayahudi;’ bali yeye alisema, ‘Mimi ni Mfalme wa Wayahudi.’”

22 Pilato akajibu, “Niliyoandika, nimeandika.”

23 Kisha askari, walipomsulubisha Yesu, walizichukua nguo zake, wakafanya mafungu manne, fungu moja kwa kila askari, na kanzu nayo. Basi ile kanzu ilikuwa bila mshono, ilikuwa imefumwa yote tangu juu.

24 Basi wakaambiana, “Tusiipasue, lakini tuipigie kura, itakuwa ya nani;” ili litimie andiko lile linenalo, “Waligawana nguo zangu na vazi langu walipigia Kura.” Basi ndivyo walivyofanya wale askari.

25 Na penye msalaba wake Yesu walikuwa wamesimama, mama

yake, na dada ya mama yake, Mariamu wa Kleopa, na Mariamu Magdalene.

26 Basi Yesu alipomwona mama yake, na yule mwanafunzi aliyempenda amesimama Karibu, alimwambia mama yake, “Mama, tazama mwana wako.”

27 Kisha akamwambia yule mwanafunzi, “Tazama mama yako.” Na tangu saa ile yule mwanafunzi alimchukua kwake.

28 Baada ya hayo Yesu, hali akijua ya kuwa yote yamekwisha kumalizika, ili andiko litimizwe, akasema, “Naona kiu.”

29 Basi kulikuwako chombo huko kimejaa siki; basi wakajaza sifongo kwa siki, wakaitia juu ya ufito wa hisopo, wakamwekea kinywani.

30 Basi Yesu alipokwisha kuipokea ile siki, alisema, “Imekwisha;” Akainama kichwa, akatoa Roho.

31 Kwa hiyo, kwa sababu ilikuwa Maandalio, miili isibaki msalabani siku ya sabato, (maana sabato ile ilikuwa siku kubwa), Wayahudi waliomba Pilato miguu yao ivunjwe, na miili yao iondolewe.

32 Ndipo askari walikwenda, wakaivunja miguu ya yule wa kwanza na ya mtu mwingine aliyesulubiwa pamoja naye;

33 lakini walipomjia Yesu, na walipoona kwamba amekwisha kufa, hawakumvunja miguu;

34 Lakini askari mmojawapo alimchoma ubavu kwa mkuki, na mara ikatoka damu na maji.

35 Naye aliyeona ameshuhudia, na ushuhuda wake ni kweli, na yeye anajua ya kuwa anasema kweli, ili ninyi mpate kusadiki,

36 Kwa maana mambo hayo yalitukia ili andiko litimie, “Hapana mfupa wake utakaovunjwa,”

37 na tena andiko lingine lanena, “Watamtazama yeye waliyemchoma.”

38 Na baada ya hayo Yusufu wa Arimathaya, naye ni mwanafunzi wa Yesu, lakini kwa siri, kwa hofu ya Wayahudi, aliomba Pilato ruhusa ili auondoe mwili wake Yesu; na Pilato akampa ruhusa. Kwa hiyo alikwenda, akauondoa mwili wake Yesu.

39 Nikodemo akaenda pia, yule aliyemwendea Yesu usiku hapo kwanza, akaleta mchanganyiko wa manemane na udi, yapata ratili mia.

40 Ndipo wakauchukua mwili wa Yesu, wakaufunga sanda ya kitani pamoja na yale manukato, kama ilivyo desturi ya Wayahudi katika kuzika.

41 Na mahali aliposulubiwa palikuwa na bustani, na ndani ya bustani mna kaburi jipya, ambalo hajatiwa bado mtu ye yote ndani yake.

42 Kwa hiyo, kwa sababu ya Maandalio ya Wayahudi, wakamweka Yesu humo, kwa maana lile kaburi lilikuwa karibu.

20 LAKINI siku ya kwanza ya juma, Mariamu Magdalene alikwenda kaburini alfajiri, kungali giza bado, akaliona lile jiwe limeondolewa kaburini.

2 Ndipo akaenda mbio hadi kwa Simoni Petro na kwa yule mwanafunzi mwingine ambaye Yesu alimpenda, akawaambia, “Walimwondoa Bwana kaburini, wala hatujui walikomweka.”

3 Kwa hiyo Petro akatoka, na yule mwanafunzi mwingine, nao wakaenda kaburini.

4 Wote wawili wakakimbia, na yule mwanafunzi mwingine

alikimbia mbio kuliko Petro, akawa wa kwanza kufika kaburini,
5 akainama, akaona vitambaa vya sanda vimelala, lakini hakuingia.
6 Ndipo Simoni Petro akaja akimfuata, akaingia ndani ya kaburi, akaviona vile vitambaa vilivyolala,
7 na ile leso iliyokuwa kichwani pake, haikulala pamoja na vitambaa vya sanda, bali imekuwa inakunjwa mbali mahali pa peke yake.
8 Basi ndipo yule mwanafunzi mwingine, aliyekuwa wa kwanza kufika kaburini akaingia pia ndani, akaona, na kuamini;
9 kwa maana, walikuwa hawajafahamu bado lile andiko, ya kwamba ilikuwa lazima afufuke kutoka kwa wafu.
10 Ndipo wanafunzi wakaondoka kwenda tena kwao.
11 Lakini Mariamu alikuwa akisimama karibu na kaburi, nje yake, analia. Basi alipokuwa analia, aliinama ndani ya kaburi,
12 akaona malaika wawili wenye mavazi meupe wameketi, mmoja kichwani, na mmoja miguuni, hapo ulipokuwa umelazwa mwili wake Yesu.
13 Nao wakamwambia, "Mama, kwa nini unalia?" Akawaambia, "Kwa sababu wamemwondoa Bwana wangu, wala sijui walikomweka."
14 Naye baada ya kusema hayo, akageuka nyuma, akamwona Yesu amesimama, na hakujua ya kuwa ni Yesu.
15 Yesu akamwambia, "Mama, kwa nini unalia? Unamtafuta nani?" Yeye, akidhani kwamba ni mtunza bustani, akamwambia, " Bwana, ikiwa ulimchuka wewe, uniambie ulipomweka, nami nitamwondoa."
16 Yesu akamwambia, "Mariamu." Yeye aligeuka, akamwambia, "Raboni;" yaani, Mwalimu.
17 Yesu akamwambia, "Usinishike, kwa maana sijapaa kwenda kwa Baba yangu; lakini nenda kwa ndugu zangu, uwaambie, ninapaa kwenda kwa Baba yangu na Baba yenu, kwa Mungu wangu na Mungu wenu."
18 Mariamu Magdalene akaenda, akawapasha wanafunzi habari ya kwamba amemwona Bwana, na ya kwamba alimwambia hayo.
19 Ndipo ikawa jioni, siku ile ya kwanza ya juma, pale walipokusanyika wanafunzi, na milango imefungwa, kwa hofu ya Wayahudi, Yesu alikuja, akasimama katikati, akawaambia, "Amani iwe kwenu."
20 Naye alipokwisha kusema hayo, akawaonyesha mikono yake na ubavu wake. Kwa hiyo wale wanafunzi wakafurahi walipomwona Bwana.
21 Ndipo Yesu akawaambia tena, "Amani iwe kwenu; kama Baba alivyonituma mimi, Mimi nami ninawapeleka ninyi."
22 Naye alipokwisha kusema hayo, akawavuvia, akawaambia, "Pokeeni Roho Mtakatifu.
23 Mkisamehe zile dhambi za watu wo wote, wanasamehewa; mkiwafungia dhambi watu wo wote, wamefungiwa."
24 Lakini Tomaso, mmoja wa wale kumi na wawili (aitwaye Pacha), hakuwa pamoja nao alipokuja Yesu.
25 Kwa hiyo wale wanafunzi wengine wakamwambia, "Tumemwona Bwana." Lakini akawaambia, "Nisipoziona mikononi mwake alama za misumari, na kutia kidole changu katika ile alama za misumari, na kutia mkono wangu katika ubavu wake, sitasadiki kamwe."

26 Na baada ya siku nane wanafunzi wake walikuwamo ndani tena, na Tomaso pamoja nao. Akaja Yesu, na milango ilikuwa imefungwa, akasimama katikati, akasema, “Amani iwe kwenu.”

27 Kisha akamwambia Tomaso, “Lete hapa kidole chako, uitazame mikono yangu; na lete mkono wako, na uutie ubavuni mwangu; wala usiwe asiyeamini, bali aaminiye.”

28 Tomaso akajibu, akamwambia, “Bwana wangu na Mungu wangu.”

29 Yesu akamwambia, “Tomaso, kwa kuwa umeniona, umeamini; heri wale wasioona, wakasadiki.”

30 Kwa hiyo hakika kuna ishara nyingine nyingi pia alizozifanya Yesu mbele ya wanafunzi wake, ambazo hazikuandikwa katika kitabu hiki;

31 lakini hizi zimeandikwa, ili mpate kuamini ya kwamba Yesu ni Kristo, Mwana wa Mungu, na kwa kuamini mpate kuwa na uzima kwa jina lake.

21 BAADA ya hayo, Yesu alijidhihirisha tena kwa wale wanafunzi penye bahari ya Tiberia; naye alijidhihirisha hivi.

2 Simoni Petro na Tomaso aitwaye Pacha, na Nathanaeli wa Kana ya Galilaya, na wana wa Zebedayo, na wengine wawili wa wanafunzi wake walikuwapo pamoja.

3 Simoni Petro akawaambia, “Ninakwenda kuvua samaki.” Wakamwambia, Sisi nasi tunakwenda nawe.” Waliondoka, wakapanda mashuani mara moja, na usiku ule hawakupata kitu.

4 Lakini asubuhi kulipokucha, Yesu alisimama ufuoni; walakini wanafunzi hawakujua ya kuwa ni Yesu.

5 Basi Yesu akawaambia, “Vijana, hamna kitoweo?” Wakamgibu, “La.”

6 Naye akawaambia, “Tupeni wavu upunde wa kulia wa mashua, nanyi mtapata.” Kwa hiyo wakatupa, wala sasa hawakuweza kuuvuta tena kwa sababu ya wingi wa samaki.

7 Kwa hiyo yule mwanafunzi ambaye Yesu alimpenda akamwambia Petro, “Ni Bwana.” Baada ya Simoni Petro kusikia ya kuwa ni Bwana, akajifunga vazi lake (maana alikuwa uchi), akajitupa baharini.

8 Na hao wanafunzi wengine wakaja katika ile mashua ndogo (kwa maana hawakuwa mbali na nchi kavu, ila yapata dhiraa mia mbili), huku wakiukokota ule wavu wenye samaki.

9 Basi waliposhuka mpaka nchi kavu, wakaona hapo moto wa makaa, na juu yake pamewekwa samaki, na mkate.

10 Yesu akawaambia, “Leteni hapa baadhi ya samaki mliowavua sasa.”

11 Simoni Petro alipanda, akauvuta hadi nchi kavu, ule wavu, uliojaa samaki wakubwa, mia hamsini na watatu; na ingawa walikuwa wengi namna hiyo, wavu haukupasuka.

12 Yesu akawaambia, “Njoni, mle.” Wala hakuna mtu katika wale wanafunzi aliyethubutu kumwuliza, “Wewe ni nani?” Wakijua ya kuwa ni Bwana.

13 Ndipo Yesu akaja, akautwaa mkate, akawapa, na samaki vivyo hivyo.

14 Sasa hiyo ni mara ya tatu ya Yesu kudhihirishwa na wanafunzi wake baada ya kufufuka kutoka wafu.

15 Basi walipokwisha kula, Yesu akamwambia Simoni Petro, “Simoni mwana wa Yona, Je, unanipenda kuliko hawa?” Akamwambia, “Naam,

Bwana; wewe wajua kwamba nakupenda." Akamwambia, "Lisha wana kondoo Wangu."

16 Akamwambia tena mara ya pili, "Simoni mwana wa Yona, wanipenda?" Akamwambia, "Naam, Bwana; Wewe wajua kwamba nakupenda." Akamwambia, "Chunga kondoo zangu."

17 Akamwambia mara ya tatu, "Simoni mwana wa Yona, Wanipenda?" Petro alihuzunika kwa sababu alimwambia mara ya tatu, Wanipenda? Akamwambia, "Bwana, wewe wajua yote, Wewe unatambua kwamba nakupenda." Yesu akamwambia, "Lisha kondoo zangu."

18 "Hakika hakika, ninakuambia, wakati ulipokuwa kijana, ulikuwa ukijifunga mwenyewe na kutembea ulikotaka, lakini utakapokuwa mzee, utainyosha mikono yako, na mtu mwingine atakufunga na kukupeleka usikotaka."

19 Lakini alisema neno hilo, kwa kuonyesha ni kwa mauti gani atakayomtukuza Mungu. Naye akiisha kusema hayo, akamwambia, "Nifuate."

20 Petro akageuka, akamwona yule mwanafunzi ambaye Yesu alimpenda anafuata, ndiye yule aliyeegama pia kifuani pake wakati wa chakula cha jioni akasema, "Bwana, ni nani anayekusaliti?"

21 Petro akimwona huyo, akamwambia Yesu, "Bwana, na huyu je?"

22 Yesu akamwambia, "Ikiwa nataka huyu akae mpaka nitakapokuja, inakuhusu nini? Wewe nifuate Mimi."

23 Kwa hiyo neno hilo lilienea katikati ya ndugu, ya kwamba mwanafunzi yule hafi; walakini Yesu hakumwambia ya kwamba hafi; bali, ikiwa nataka huyu akae mpaka nijapo, inakuhusu nini?"

24 Huyu ndiye yule mwanafunzi anayeshuhudia mambo haya na aliyeandika haya; nasi twajua ya kuwa ushuhuda wake ni kweli.

25 Na kuna mambo mengine mengi aliyoyafanya Yesu, ambayo yakiandikwa moja moja, nadhani hata ulimwengu wenyewe usingetosha kwa vile vitabu ambavyo vingeandikwa. Amina.

WARAKA WA PAULO KWA

# WARUMI

1 PAULO, mtumishi wa Yesu Kristo, mtume aliyeitwa, na kutengwa kwa Injili ya Mungu,

2 ambayo Mungu aliahidi tangu zamani kwa njia ya manabii wake katika maandiko matakatifu,

3 kuhusu Mwana wake, aliyezaliwa katika uzao wa Daudi kwa hali ya nyama,

4 na kudhihirishwa kwa uweza kuwa Mwana wa Mungu, kwa njia ya roho ya utakatifu, kwa ufufuo wa wafu, Yesu Kristo Bwana wetu,

5 ambaye katika yeye tulipokea neema na utume kwa utii wa imani katika mataifa yote, kwa ajili ya jina lake,

6 ambao katika hao ninyi pia ni watu walioitwa na Yesu Kristo;

7 kwa wote walioko Rumi,wapendwao na Mungu, walioitwa watakatifu; neema na iwe kwenu na amani itokayo kwa Mungu Baba yetu na Bwana Yesu Kristo.

8 Kwanza, hakika namshukuru Mungu wangu katika Yesu Kristo kwa ajili yenu nyote, kwa kuwa imani yenu inatangazwa katika dunia nzima.

9 Kwa maana Mungu ni shahidi wangu, ambaye ninamtumikia kwa roho yangu katika Injili ya Mwana wake, jinsi ninavyowataja pasipo kukoma siku zote katika sala zangu,

10 nikiomba Mungu ikiwezekana nitafanikishwa nafasi ya kuja kwenu sasa, katika mapenzi ya Mungu.

11 Kwa maana ninatamani sana kuwaona, nipate kuwagawia karama ya kiroho, ili mfanywe kuwa imara,

12 Yaani, kufarijiwa pamoja na ninyi, kila mtu kwa imani ya mwenzake, yenu na yangu.

13 Lakini ndugu zangu, sitaki msiwe na habari, ya kuwa mara nyingi nilikusudia kuja kwenu (nikazuiliwa hata sasa), ili nipate kuwa na matunda kati yenu pia, kama nilivyo nayo katika mataifa mengine.

14 Mimi nina deni kwa Wagiriki na wasio Wagiriki, wenye hekima na wasio na hekima;

15 kwa hiyo kwa upande wangu ninatamani kuihubiri Injili kwenu ninyi mlioko Rumi pia.

16 Kwa maana siionei haya Injili ya Kristo; kwa sababu ni uweza wa Mungu uuletao wokovu kwa kila aaminiye, kwa Myahudi kwanza na kwa Mgiriki pia.

17 Kwa maana haki ya Mungu inadhihirishwa ndani yake toka imani hata imani, kama ilivyoandikwa, “Lakini mwenye haki ataishi kwa imani.”

18 Kwa maana ghadhabu ya Mungu inadhihirishwa kutoka mbinguni juu ya uasi wote kwa Mungu na udhalimu wa watu wapingao kweli kwa udhalimu;

19 kwa sababu mambo ya Mungu yanayojulikana yanakuwa dhahiri ndani yao kwa maana Mungu aliwadhihirishia.

20 Kwa maana mambo yake yasiyoonekana tangu kuumbwa ulimwengu yameonekana wazi yakifahamika kwa njia ya vitu

vilivyofanyika, yaani uwezo wake wa milele na uungu wake, kwa hiyo watu hawana udhuru;

21 kwa sababu ingawa walimjua Mungu, hawakumtukuza kama ndiye Mungu wala hawakumshukuru, bali fikara zao zilikuwa batili, na mioyo yao bila ufahamu ikatiwa giza.

22 Wakijidai kuwa wenye hekima, walikuwa wajinga,

23 wakaubadili utukufu wa Mungu asiye na uharibifu kwa mfano wa sanamu ya mtu aliye na uharibifu, na ya ndege na wanyama na viumbe vitambaavyo.

24 Kwa sababu hiyo Mungu aliwaacha wafuate uchafu wa tamaa mbaya ya mioyo yao hata wakavunjiana heshima katika miili yao;

25 kwa maana waliubadili ukweli wa Mungu kuwa uongo, wakaabudu na kutumikia kiumbe badala ya Muumba, anayebarikiwa milele. Amina.

26 Kwa sababu hiyo Mungu aliwaacha wafuate tamaa za aibu; hata wanawake wao wakabadili matumizi ya asili kwa matumizi yasiyo ya asili.

27 Wanaume nao vivyo hivyo waliyaacha matumizi ya mke ya asili, wakawakiana tamaa wao kwa wao, wanaume kwa wanaune wakiyatenda mambo ya aibu, nao wakajiletea nafsini mwao matokeo ya upotevu wao.

28 Na kama walivyokataa kuwa na Mungu katika fahamu zao, Mungu aliwaacha wafuate akili zao zisizofaa, wafanye mambo yasiyokuwa sawa.

29 Wamejawa na udhalimu wa kila aina, uasherati, uovu, tamaa, ubaya; wamejawa na husuda, uuaji, fitina, hadaa, nia mbaya, wenye kusengenya,

30 wenye kusingizia, wenye kumchukia Mungu, wenye kiburi, wenye kujisifu, wenye majivuno, wenye kutunga mabaya, wasiowatii wazazi wao,

31 wasio na ufahamu, wenye kuvunja maagano, wasiopenda jamaa zao, wasiosamehe, wasio na rehema;

32 ambao wakijua sana hukumu haki ya Mungu, ya kwamba wayatendao hayo wanastahili mauti, wanafanya hayo, wala si hivyo tu, bali wakubaliana nao wayatendao.

2 KWA hiyo mtu uwaye yote uhukumuye huna udhuru; kwa maana katika hayo unayohukumu mwingine, unajihukumu mwenyewe kuwa na hatia, kwa maana wewe uhukumuye unatenda yale yale.

2 Nasi twajua ya kuwa hukumu ya Mungu ni ya kweli juu yao watendao hayo.

3 Je, wewe mtu, uliye mtu unayehukumu wale wanatendao mambo hayo, nawe wayatenda hayo hayo, unafikiri ya kwamba wewe utajiepusha na hukumu ya Mungu?

4 Au unadharau wingi wa fadhili yake na uvumilivu wake na saburi yake, usijue ya kuwa wema wa Mungu wakuvuta ili upate kutubu?

5 Lakini kwa kadiri ya ugumu wako na kwa moyo wako usio na toba, unajiwekea akiba ya ghadhabu kwa siku ya ghadhabu na ufunuo wa hukumu ya haki ya Mungu,

6 atakayemlipa kila mmoja kwa kadiri ya matendo yake;

7 uzima wa milele watapewa hakika wale ambao kwa uvumilivu katika kutenda mema; wanatafuta utukufu na heshima na kutokuharibika;

8 lakini kwa wale wenye fitina, hakika wasiotii kweli, lakini wanatii

dhuluma, watapata hasira na ghadhabu,

9 dhiki na shida juu ya kila nafsi ya mtu atendaye ubaya, Myahudi kwanza na Mgiriki pia;

10 lakini utukufu na heshima na amani kwa kila mtu anayetenda mema, kwa Myahudi kwanza na Mgiriki pia;

11 kwa maana hakuna upendeleo kwa Mungu.

12 Kwa kuwa wo wote waliofanya dhambi pasipo torati, wataangamia pia pasipo torati; na wo wote waliofanya dhambi, wenye torati, watahukumiwa kwa torati;

13 kwa sababu sio wale wanaosikia torati walio wenye haki mbele ya Mungu, bali ni wale wayatendao mambo ya torati watakaohesabiwa haki.

14 kwa maana watu wa Mataifa wasio na torati wafanyapo kwa tabia zao yaliyo ndani ya torati, hao wasio na torati, wamekuwa sheria kwa nafsi zao wenyewe;

15 hao waionyesha kazi ya torati iliyoandikwa mioyoni mwao, dhamiri yao ikiwashuhudia hivyo, na fikira zao zenyewe kwa zenyewe zikiwashitaki au hata kuwatetea,

16 katika siku ambapo Mungu atahukumu siri za watu kwa Yesu Kristo, sawasawa na Injili yangu.

17 Tazama, wewe unaitwa Myahudi, na kuitegemea torati, na kujisifu katika Mungu,

18 na kuyajua mapenzi yake, na kuyakubali mambo yaliyo bora, nawe umeelimishwa katika torati;

19 na kujua hakika ya kuwa wewe ni kiongozi wa vipofu, na mwanga kwa wale walio gizani,

20 mkufunzi wa wajinga, mwalimu wa watoto wachanga, mwenye namna ya maarifa na ya kweli katika torati;

21 Basi, wewe unayemfundisha mwingine, je, hujifundishi mwenyewe? Wewe unayehubiri kwamba mtu asiibe, je, waiba?

22 Wewe unayesema kwamba mtu asizini, je, wazini? Wewe unayechukia sanamu, je, waibie mahekalu?

23 Wewe unayejisifu katika torati, je, wamkosea Mungu heshima, kwa kuivunja torati?

24 Kwa maana jina la Mungu linatukanwa miongoni mwa mataifa kwa ajili yenu, kama ambavyo imeandikwa.

25 Kwa maana kutahiriwa kwafaa kama ukiwa mtendaji wa torati; lakini ukiwa mvunja wa torati, kutahiriwa kwako kumekuwa kutokutahiriwa.

26 Kwa hiyo ikiwa yeye asiyetahiriwa hushika desturi ya haki ya torati, je, kutokutahiriwa kwake hakutahesabiwa kuwa kutahiriwa?

27 Na yeye asiyetahiriwa kwa asili, akitii torati, je, hatakuhukumu wewe uliye na andiko na kutahiriwa lakini ni mwasi wa torati?

28 Kwa maana yeye si Myahudi aliye kwa nje, wala tohara siyo ile ya nje tu katika nyama;

29 Bali yeye ni Myahudi aliye Myahudi kwa ndani, na tohara ni ya moyo, katika roho, si katika andiko; ambaye sifa yake haitoki kwa watu, bali kwa Mungu.

3 KWA hiyo, myahudi ana nini cha ziada, au kutahiriwa kuna faida gani?

2 Kwa faa sana kwa kila njia; kwanza kwa sababu hakika walikabidhiwa mausia ya Mungu.

3 Ni nini basi, ikiwa baadhi yao hawakuamini? Je, kutokuamini kwao kutaubatilisha uaminifu wa Mungu?

4 Hasha! lakini Mungu awe kweli, na kila mtu mwongo, kama ambavyo imeandikwa, Ili uhesabiwe haki katika maneno yako, ukashinde uingiapo katika hukumu.

5 Lakini ikiwa udhalimu wetu waithibitisha haki ya Mungu, tutasema nini? Je, Mungu ni dhalimu aletaye ghadhabu? (Ninasema kibinadamu).

6 Hasha! Ikiwa hivyo, Mungu atawezaje kuhukumu ulimwengu?

7 Kwa maana ikiwa kweli ya Mungu ilizidi utukufu wake kwa sababu ya uongo wangu, mbona mimi ningali pia nahukumiwa kama mwenye dhambi?

8 Hatusemi (kama tunavyosingiziwa na kama wengine wanavyosema ya kwamba twasema hivyo) "Tufanye mabaya ili mema yaje; "Ambao kuhukumiwa kwao ni haki.

9 Ni nini basi? Je, sisi ni bora kuliko wengine? La! Hata kidogo; kwa maana tulikwisha kuwashitaki Wayahudi na Wagiriki pia ya kwamba wote wako chini ya dhambi,

10 kama ambavyo imeandikwa, "Hakuna mwenye haki, hata mmoja,

11 hakuna mtu afahamuye, hakuna mtu anayemtafuata Mungu;

12 wote walipotoka, walikuwa bure wote pia; hakuna mtu anayetenda mema, hakuna hata mmoja;

13 koo lao ni kaburi wazi, kwa ndimi zao walitumia hila; sumu ya swila ni chini ya midomo yao;

14 vinywa vyao vimejaa laana na uchungu;

15 miguu yao ina mbio kumwaga damu;

16 uharibifu na unyonge vimo njiani mwao,

17 wala hawakuijua njia ya amani;

18 kumcha Mungu hakupo machoni pao."

19 Lakini twajua ya kuwa mambo yote isemayo torati, inayanena kwa hao walio chini ya torati; ili kila kinywa kifumbwe, na ulimwengu wote uwe chini ya hukumu ya Mungu;

20 kwa sababu kwa matendo ya torati hakuna mwenye nyama atakayehesabiwa haki mbele yake; kwa maana kufahamu dhambi huja kwa njia ya torati.

21 Lakini sasa, haki ya Mungu imedhihirika pasipo torati, inashuhudiwa na torati na manabii;

22 ni haki ya Mungu kwa njia ya imani ya Yesu Kristo kwa wote na juu ya wote waaminio; kwa maana hakuna tofauti;

23 kwa sababu wote walifanya dhambi na wanapungukiwa na utukufu wa Mungu,

24 wanahesabiwa haki bure kwa neema yake `kwa njia ya ukombozi ulio katika Kristo Yesu;

25 ambaye Mungu alimweka awe upatanisho, kwa njia ya imani katika damu yake, ili aonyeshe haki yake, kwa sababu ya kuziachilia katika uvumilivu wa Mungu, dhambi zilizotangulia kufanywa;

26 apate kuonyesha haki yake wakati huu, ili awe mwenye haki na mwenye kumhesabu haki yeye amwaminiye Yesu.

27 Kwa hiyo, kujisifu ni wapi? Kumefungiwa nje. Kwa sheria ya namna gani? Ya matendo? La! Bali kwa sheria ya imani.

28 Kwa hiyo tunaona ya kuwa mtu anahesabiwa haki kwa imani pasipo matendo ya torati.

29 Au je, Mungu ni Mungu wa Wayahudi tu? Si Mungu wa Mataifa pia? Naam, ni Mungu wa Mataifa pia;

30 kama kwa kweli Mungu ni Mmoja atakayewahesabia haki wale waliotahiriwa kwa imani, na wale wasiotahiriwa atawahesabia haki kwa njia ya ile imani.

31 Basi je, twaibatilisha torati kwa njia ya ile imani? Hasha! Kinyume cha hayo twaithibitisha torati.

4 BASI, tutasemaje juu ya Ibrahimu baba yetu amepata kwa njia ya nyama?

2 Kwa maana ikiwa Ibrahimu alihesabiwa haki kwa matendo, anacho kitu cha kujisifu, lakini si mbele za Mungu.

3 Kwa maana maandiko yasemaje? "Na Ibrahimu alimwamini Mungu, ikahesabiwa kwake kuwa haki."

4 Lakini kwa mtu afanyaye kazi, mshahara wake hauhesabiwi kuwa ni neema, bali kuwa ni deni.

5 Lakini kwa mtu asiyefanya kazi, lakini anamwamini yeye ambaye amhesabia haki yule mwovu, imani yake inahesabiwa kuwa haki.

6 Kama vile Daudi pia ausemavyo uheri wake mtu yule ambaye Mungu amhesabia kuwa na haki pasipo matendo,

7 "Heri waliosamehewa uasi wa Lovati, na ambao dhambi zao zilifunikiwa.

8 Heri mwanamume ambaye Bwana hamhesabii dhambi."

9 Basi je, uheri huo ni kwa hao waliotahiriwa, au kwa hao pia wasiotahiriwa? Kwa kuwa twasema ya kwamba, "Imani ya Ibrahimu ilihesabiwa kuwa ni haki."

10 Alihesabiwaje basi, alipokwisha kutahiriwa, au kabla ya kutahiriwa? Si baada ya kutahiriwa, bali kabla ya kutahiriwa;

11 naye alipokea alama ya kutahiriwa, muhuri ya ile haki ya imani aliyokuwa nayo kabla hajatahiriwa; apate kuwa baba yao wote waaminio, ijapokuwa hawakutahiriwa, ili wao pia wahesabiwe haki;

12 tena awe baba ya kutahiriwa kwa wale ambao si waliotahiriwa tu, bali pia wanazifuata nyayo za imani yake baba yetu Ibrahimu aliyokuwa nayo kabla hajatahiriwa.

13 Kwa maana ile ahadi ya kwamba atakuwa mrithi wa ulimwengu alipewa Ibrahimu na uzao wake, si kwa torati, bali kwa haki aliyohesabiwa kwa imani.

14 Maana ikiwa wale wa torati ni warithi, imani imekuwa bure na ahadi imebatilika;

15 kwa sababu torati inatenda sana ghadhabu; maana pasipokuwapo sheria, hapana uasi.

16 Kwa hiyo ilitoka katika imani, ili iwe kwa njia ya neema, ili kwamba ile ahadi iwe imara kwa wazao wote, si kwa wale wa torati tu, bali pia kwa wale wa imani ya Ibrahimu, aliye baba yetu sisi sote.

17 Kama ambavyo imeandikwa, "Nimekuweka kuwa baba wa mataifa mengi mbele zake yeye aliyemwamini, yaani Mungu mwenye kuwahuisha wafu, na ayatajaye yale yasiyokuwako kana kwamba yamekuwako.

18 Naye aliamini kwa kutarajia yasiyoweza kutarajiwa, ili apate kuwa "baba wa Mataifa mengi." Kama ambavyo imenenwa, "Ndivyo utakavyokuwa uzao wako."

19 Naye hakuwa dhaifu katika imani, hakufikiri mwili wake uliokuwa umekwisha kufa, (akiwa amekwisha kupata umri wa kama miaka mia), na hali ya kufa ya tumbo la uzazi la Sara;

20 lakini akiona ahadi ya Mungu hakusita kwa kutokuamini, bali alitiwa nguvu kwa imani, akimtukuza Mungu,

21 akijua hakika ya kuwa Mungu anaweza pia kufanya yale aliyoahidi.

22 Na kwa hiyo ilihesabiwa kwake kuwa ni haki.

23 Walakini haikuandikwa kwa ajili yake tu, kwamba ilihesabiwa kwake;

24 bali pia kwa ajili yetu sisi, ambao tutahesabiwa, sisi tunaomwamini yeye aliyemfufua Yesu Bwana wetu kutoka wafu,

25 ambaye alitolewa kwa ajili ya makosa yetu, na kufufuliwa ili tuhesabiwe haki.

5 BASI, kwa kuwa tumehesabiwa haki kwa imani, tunayo amani na Mungu kwa njia ya Bwana wetu Yesu Kristo,

2 ambaye kwa yeye pia tumepata kwa njia ya imani kuifikia neema hii, ambayo tumesimama ndani yake, na tunafurahi katika tumaini la utukufu wa Mungu.

3 Wala si hayo tu, bali tunafurahi pia katika dhiki, kwa sababu tunajua ya kuwa dhiki inatenda sana uvumilivu,

4 na uvumilivu huleta uthabiti na uthabiti huleta tumaini;

5 na tumaini halitahayarishi, kwa sababu pendo la Mungu limemiminwa katika mioyo yetu na Roho Mtakatifu tuliyepewa sisi.

6 Kwa maana hapo tungali tulipokuwa wadhaifu, wakati ulipotimia, Kristo alikufa kwa ajili ya waovu.

7 Kwa kuwa ni shida kwa mtu kufa kwa ajili ya mtu mwenye haki; lakini yawezekana mtu kuthubutu kufa kwa ajili ya mtu mwema.

8 Lakini Mungu anathibitisha pendo lake yeye mwenyewe kwetu sisi, kwa kuwa Kristo alikufa kwa ajili yetu, tulipokuwa tungali wenye dhambi.

9 Basi, zaidi sana, sasa tumekwisha kuhesabiwa haki kwa damu yake, tutaokolewa kutoka katika ghadhabu kwa yeye.

10 Kwa maana ikiwa tulipokuwa adui tulipatanishwa na Mungu kwa mauti wa Mwana wake, zaidi sana baada ya kupatanishwa, tutaokolewa kwa uzima wake;

11 wala si hivyo tu, bali tunafurahi pia katika Mungu kwa Bwana wetu Yesu Kristo, ambaye kwa yeye sasa tumeupokea ule upatanisho.

12 Kwa hiyo kama kwa mtu mmoja dhambi iliingia ulimwenguni, na kwa dhambi hiyo mauti; na kwa hivyo mauti ikawafikia watu wote, kwa sababu watu wote walifanya dhambi;

13 kwa maana kabla ya torati dhambi ilikuwamo ulimwenguni; lakini dhambi haihesabiwi isipokuwepo torati.

14 Bali mauti ilitawala tangu Adamu mpaka Musa, nayo ilitawala hata wao wasiofanya dhambi ifananayo na uasi wa Adamu, aliye mfano wake yeye atakayekuja.

15 Bali karama ile haikuwa kama lile kosa. Kwa maana ikiwa kwa kosa la yule mmoja wengi walikufa, zaidi sana neema ya Mungu na kipawa kwa njia ya neema yake yule Mtu mmoja, Yesu Kristo kimezidi kwa ajili ya watu wengi.

16 Wala zawadi si kama matukio ya yule mmoja aliyefanya dhambi, kwa maana hakika hukumu ilikuja kwa njia ya mtu mmoja ikaleta adhabu, lakini karama ilikuja kwa ajili ya makosa mengi, ikaleta kuhesabiwa haki.

17 Kwa maana ikiwa kwa kosa la yule mtu mmoja mauti ilitawala kwa sababu ya yule mmoja, zaidi sana

wao wapokeao wingi wa neema na kile kipawa cha haki watatawala katika uzima kwa yule mmoja Yesu Kristo.

18 Basi kwa hiyo kama kwa kosa moja watu wote walipata adhabu, kadhalika kwa tendo moja la haki watu wote walihesabiwa haki yenye uzima.

19 Kwa sababu kama kwa uasi wa yule mtu mmoja watu wengi walifanywa kuwa wenye dhambi, kadhalika pia kwa kutii kwake yule mmoja watu wengi watafanywa kuwa wenye haki.

20 Lakini torati iliingia ili kosa lile liwe kubwa sana; na dhambi lilipozidi, neema ilikuwa nyingi;

21 ili kwamba, kama vile dhambi ilivyotawala katika mauti, vivyo hivyo pia neema itawale kwa njia ya haki hata uzima wa milele, kwa Yesu Kristo Bwana wetu.

6 TUSEME nini basi? tutadumu katika dhambi, ili neema izidi kuwa nyingi?

2 Hasha! Sisi tulioifia dhambi, tutaishije tena katika dhambi?

3 Au je, hamfahamu ya kuwa sisi sote tuliobatizwa katika Kristo Yesu, tulibatizwa katika mauti yake?

4 Kwa hiyo tulizikwa pamoja naye kwa njia ya ubatizo katika ile mauti; ili kama vile Kristo alivyofufuliwa kutoka wafu kwa njia ya utukufu wa Baba, vivyo hivyo na sisi tutembee katika upya wa uzima.

5 Kwa maana ikiwa tumeunganika naye katika mfano wa mauti yake, kadhalika tutaunganika kwa ufufuo wake.

6 Twajua neno hili, ya kwamba utu wetu wa kale ulisulubishwa pamoja naye, ili mwili wa dhambi ubatilike, tusitumikie dhambi tena;

7 kwa kuwa yeye aliyekufa amehesabiwa haki mbali na dhambi.

8 Lakini tukiwa tulikufa pamoja na Kristo, twaamini ya kuwa tutaishi pia pamoja naye;

9 tunajua ya kuwa Kristo alikwisha kufufuka kutoka wafu, hafi tena; mauti haimtawali tena.

10 Maana kwa kule kufa kwake, aliifia dhambi mara moja tu; lakini kwa kule kuishi kwake, amwishia Mungu.

11 Vivyo hivyo ninyi pia jihesabuni kuwa wafu kabisa kwa dhambi, lakini walio hai kwa Mungu katika Kristo Yesu Bwana wetu.

12 Kwa hiyo dhambi isitawale ndani ya miili yenu ambayo hufa, hata mkazitii tamaa zake;

13 wala msitoe viungo vyenu kuwa silaha za dhulumu kwa dhambi; bali jitoeni wenyewe kwa Mungu kama walio hai baada ya kufa, na viungo vyenu kwa Mungu kuwa silaha za haki.

14 Kwa maana dhambi haitawatawala ninyi; kwa sababu hamko chini ya torati, bali chini ya neema.

15 Ni nini basi, tutafanya dhambi kwa sababu hatuko chini ya torati, bali chini ya neema? Hasha!

16 Hamjui ya kuwa kwake yeye ambaye mnajitoa ninyi wenyewe kuwa watumishi katika kumtii, mmekuwa watumishi wake yule mnayemtii, ama wa dhambi uletao mauti, ama wa utii iletayo haki?

17 Lakini Mungu na ashukuriwe, kwa maana mlikuwa watumwa wa dhambi, lakini mlitii kwa mioyo yenu ile maana ya mafundisho ambayo mlikabidhiwa;

18 na mlipokwisha kuwekwa huru mbali na dhambi, mkawa watumishi wa haki.

19 Ninasema kwa hali ya kibinadamu kwa sababu ya udhaifu wa nyama yenu, kwa kuwa kama mlivyovitoa viungo vyenu vitumike katika uchafu na uasi mpate uasi, vivyo hivyo sasa vitoeni viungo vyenu vitumiwe na haki mpate kutakaswa.

20 Kwa maana mlipokuwa watumwa wa dhambi, mlikuwa huru mbali na haki.

21 Kwa hiyo, mlipata tunda gani wakati ule kwa mambo hayo ambayo mnayaona aibu sasa? Kwa maana mwisho wa mambo hayo ni mauti.

22 Lakini sasa mkiisha kuwekwa huru kutokana na dhambi, na kufanywa watumishi wa Mungu, mnalo tunda lenu ndilo kutakaswa, na mwisho wake ni uzima wa milele.

23 Kwa maana mshahara wa dhambi ni mauti; lakini karama ya Mungu ni uzima wa milele katika Kristo Yesu Bwana wetu.

7 HAMJUI, ndugu, (kwa maana ninasema na hao waijuao torati) ya kuwa torati humtawala mtu wakati anapokuwa yu hai?

2 Kwa maana mwanamke aliye na mume amefungwa na sheria kwa ule mume wakati anapokuwa hai, lakini akifa yule mume, amefunguliwa kutoka katika ile sheria ya mume.

3 Kwa hiyo basi, awapo hai mumewe, kama akiwa na mume mwingine ataitwa mzinzi; lakini mumewe akifa amekuwa huru, hafungwi na sheria hiyo, hata yeye si mzinzi, akiolewa na mume mwingine.

4 Kadhalika, ndugu zangu, ninyi pia mliifia torati kwa njia ya mwili wa Kristo, mpate kuwa mali ya mwingine, hata yeye aliyefufuka kutoka wafu, ili tumzalie Mungu matunda.

5 Kwa maana tulipokuwa katika hali ya nyama, tamaa za dhambi zilizokuwa kwa sababu ya torati zilifanya kazi katika viungo vyetu hata kuzaa matunda kwa mauti.

6 Lakini sasa tumefunguliwa kutoka torati, tuliifia kuhusu ile iliyotupinga ili sisi tupate kutumika katika hali mpya ya roho, si katika hali ya zamani ya andiko.

7 Tusemeje basi? Je, torati ni dhambi? Hasha! Bali sikutambua dhambi, ila kwa torati; kwa kuwa pia sikuwa nimetambua tamaa, ila tu torati ilisema, “Usitamani.”

8 Lakini dhambi ilipata nafasi kwa ile amri ikatenda sana ndani yangu kila aina ya tamaa, kwa maana dhambi bila torati imekufa.

9 Mimi nilikuwa hai bila torati zamani; lakini ile amri ilikuja, dhambi ilihuika, nami nikafa;

10 nikaona ile amri iletayo uzima, ya kuwa kwangu mimi ilileta mauti.

11 Kwa maana dhambi, ilipopata nafasi kwa ile amri, ilinidanganya, na kwa hiyo ikaniua.

12 Kwa hiyo hakika torati ni takatifu, na ile amri ni takatifu, na ya haki, na njema.

13 Basi, je, ile iliyo njema imekuwa mauti kwangu mimi? Hasha. Bali dhambi, ili ionekane kuwa ni dhambi, inafanya sana mauti ndani yangu kwa njia ya ile njema kusudi kwa njia ya ile amri, dhambi izidi kuwa dhambi mno.

14 Kwa maana twajua ya kuwa torati ni ya kiroho, lakini mimi ni mtu wa kinyama, nimeuzwa chini ya dhambi.

15 Kwa maana ninalotenda sana, sifahamu; kwa sababu lile ambalo nataka; hili silitendi; bali lile nilichukialo, hilo ninalolifanya.

16 Lakini kama nikilifanya lile nisilolitaka, nakubali kwamba torati ni njema.

17 Lakini sasa si mimi hasa ninayetenda sana hilo; bali ni ile dhambi ikaayo ndani yangu.

18 Kwa maana najua ya kuwa ndani yangu, yaani ndani ya nyama yangu, halikai neno jema, kwa kuwa kutaka kunakaa nami, lakini kutenda sana lililo jema, sipati.

19 Kwa maana lile jema nilitakalo, silifanyi; bali lile baya nisilolitaka, ndilo nilitendalo.

20 Basi kama lile ambalo silitaki ndilo nifanyalo, si mimi tena nilitendaye sana, bali ni dhambi ikaayo ndani yangu.

21 Kwa hiyo ninaona sheria hii, ya kuwa kwangu mimi nitakaye kufanya lililo jema, lipo kwangu lililo baya.

22 Kwa maana ninaifurahia torati ya Mungu kwa utu wa ndani;

23 lakini katika viungo vyangu naona sheria iliyo mbali, inapiga vita na ile torati ya akili yangu, na kunifanya mateka ya ile sheria ya dhambi iliyo katika viungo vyangu.

24 Mtu wa unyonge mimi; ni nani atakayeniokoa na mwili huu wa mauti?

25 Ninamshukuru Mungu kwa Yesu Kristo Bwana wetu. Kwa hiyo basi, mimi mwenyewe kwa akili yangu ninaitumikia hakika torati ya Mungu, lakini kwa ile nyama, sheria ya dhambi.

8 KWA hiyo sasa hakuna hukumu ya adhabu kwa wale walio katika Kristo Yesu, wasiotembea kufuatana na mambo ya nyama, bali mambo ya roho.

2 Kwa maana sheria ya Roho wa uzima katika Kristo Yesu iliniweka huru mbali na sheria ya dhambi na ya mauti.

3 Kwa maana yale yasiyowezekana kwa torati, kwa vile ilivyokuwa dhaifu kwa sababu ya nyama, Mungu kwa kumtuma Mwana wake mwenyewe katika mfano wa nyama iliyo wa dhambi, na kwa sababu ya dhambi, alilaumu dhambi katika nyama;

4 ili matakwa ya haki ya torati yatimizwe ndani yetu sisi, tusiotembea kwa kufuata mambo ya nyama, bali mambo ya roho.

5 Kwa maana wale wanaoishi kufuatana na nyama, huyafikiri mambo ya nyama; lakini wale wanaoishi kufuatana na roho, huyafikiri mambo ya roho.

6 Kwa kuwa nia ya nyama ni mauti; lakini nia ya roho ni uzima na amani;

7 kwa sababu ile nia ya nyama ni uadui juu ya Mungu, kwa maana haitii torati ya Mungu, wala haiwezi kuitii;

8 nao wale waifuatayo nyama hawawezi kumpendeza Mungu.

9 Lakini ninyi hamfuati nyama, bali mwafuata Roho, ikiwa kweli Roho wa Mungu anakaa ndani yenu. Lakini ikiwa mtu ye yote hana Roho wa Kristo, huyo si wake.

10 Na Kristo akiwa ndani yenu, mwili umekufa hakika kwa sababu ya dhambi, lakini roho ni hai kwa sababu ya haki.

11 Lakini ikiwa Roho wake yeye aliyemfufua Yesu kutoka kwa wafu anakaa ndani yenu, yeye aliyemfufua Kristo kutoka kwa wafu ataihuisha pia miili yenu yenye hali ya kufa, kwa njia ya Roho wake anayekaa ndani yenu.

12 Kwa hiyo basi, ndugu, tu wadeni, si ya nyama, tuishi kwa kufuata mambo ya nyama;

13 kwa maana kama mkiishi kwa kufuata mambo ya nyama, mwataka kufa; lakini kama mkiyafisha matendo ya mwili, kwa Roho, mtaishi.

14 Kwa kuwa wo wote wanaoongozwa na Roho wa Mungu, hao ndio wana wa Mungu.

15 Kwa kuwa hamkupokea tena roho ya utumwa iletayo hofu, bali mlipokea roho ya kufanywa wana, ambayo kwa hiyo twalia kwa sauti, "Aba," (yaani) "Baba."

16 Roho mwenyewe hushuhudia pamoja na roho zetu, ya kuwa sisi tu watoto wa Mungu;

17 na kama tu watoto, tu warithi pia; hakika warithi wa Mungu, warithi pamoja na Kristo; ikiwa kweli tukiteswa pamoja, ili tupate kutukuzwa pamoja pia.

18 Kwa maana nayahesabu mateso ya wakati huu wa sasa kuwa si kitu yakilinganishwa na ule utukufu utakaofunuliwa kwetu.

19 Kwa maana viumbe vyote vinatazamia kwa shauku nyingi kufunuliwa kwa wana wa Mungu.

20 Kwa maana viumbe vilitiishwa chini ya ubatili, si kwa hiari yao, ila kwa sababu yake yeye aliyevitiisha katika tumaini;

21 kwa kuwa pia viumbe vyenyewe vitawekwa huru kutoka katika utumwa wa uharibifu, hata viingie katika uhuru wa utukufu wa watoto wa Mungu.

22 Kwa maana twajua ya kuwa viumbe vyote vinaugua pamoja pia vina utungu pamoja hata sasa.

23 Wala si hivyo tu; ila na sisi wenyewe pia tulio na malimbuko ya Roho, hata sisi wenyewe tunaugua katika nafsi zetu, tukitazamia kwa shauku nyingi kufanywa wana, yaani ukombozi wa mwili wetu.

24 Kwa maana tuliokolewa katika tumaini; lakini kinachotumainiwa kikionekana hakiwi tumaini; kwa maana mtu ye yote akikiona kitu, kwa nini akitumaini?

25 Lakini kama tukikitumaini kitu ambacho hatukioni, twakitazamia kwa shauku nyingi kwa uvumilivu.

26 Kadhalika Roho naye hutusaidia katika madhaifu yetu; kwa maana hatujui kuomba jinsi itupasavyo, bali Roho mwenyewe hutuombea sisi kwa kuugua kusikoweza kutamkwa.

27 Na yeye aichunguzaye mioyo aijua nia ya Roho ilivyo, kwa maana huwaombea watakatifu kama apendavyo Mungu.

28 Nasi twajua ya kuwa mambo yote yanafanya kazi pamoja kuwapatia mema wote wapendao Mungu, yaani wale walioitwa kwa kusudi lake,

29 maana wale aliowajua tangu mwanzo, aliwachagua tangu mwanzo wafananishwe na mfano wa Mwana wake, ili yeye awe mzaliwa wa kwanza miongoni mwa ndugu wengi.

30 Na wale aliowachagua tangu mwanzo, hao pia akawaita. na wale aliowaita, hao pia akawahesabia haki; na wale aliowahesabia haki, hao pia akawatukuza.

31 Basi tuseme nini kuhusu mambo hayo? Ikiwa Mungu yuko upande wetu, ni nani atakayetupinga?

32 Yeye asiyemwachilia Mwana wake mwenyewe, bali alimtoa kwa ajili yetu sisi sote, atakosaje kutukirimia na mambo yote pamoja naye?

33 Ni nani atakayewashitaki wateule wa Mungu? Mungu ndiye mwenye kuwahesabia haki.

34 Ni nani anayehukumia adhabu? Kristo ndiye aliyekufa, lakini zaidi ya hayo alifufuka, pia naye yuko

mkono wa kulia wa Mungu, tena ndiye anayetuombea.

35 Ni nani atakayetutenga na upendo wa Kristo? Je, ni dhiki, au shida, au mateso, au njaa, au uchi, au hatari, au upanga?

36 Kama ilivyoandikwa ya kwamba, “Kwa ajili yako tunauawa mchana kutwa; tulihesabiwa kuwa kama kondoo wa kuchinjwa.”

37 Bali katika mambo hayo yote tunashinda na zaidi ya kushinda kwa yeye aliyetupenda.

38 Kwa maana nimekwisha kujua hakika kwamba wala mauti, wala uzima, wala malaika, wala wenye mamlaka, wala wenye uwezo, wala yalipo, wala yatakayokuwapo,

39 wala yaliyo juu, wala yaliyo chini, wala kiumbe kingine cho chote hakitaweza kututenga na upendo wa Mungu ulio katika Kristo Yesu Bwana wetu.

9 NINASEMA kweli katika Kristo, sisemi uongo, dhamiri yangu ikinishuhudia katika Roho Mtakatifu,

2 ya kwamba nina huzuni nyingi, na maumivu yasiyokoma moyoni mwangu.

3 Kwa maana mimi mwenyewe nilikuwa nikiomba niharimishwe na kutengwa na Kristo kwa ajili ya ndugu zangu, jamaa zangu kwa njia ya nyama;

4 ambao ni Waisraeli, wenye kule kufanywa wana, na ule utukufu, na maagano, na kupewa torati, na kutumikia Mungu, na ahadi zake,

5 ambao mababu ni wao, na katika hao alitoka Kristo kwa njia ya nyama, ndiye aliye juu ya mambo yote, Mungu, mwenye kuhimidiwa milele. Amina.

6 Lakini si kana kwamba neno la Mungu limetanguka. Maana si watu wote wa uzao wa Israeli ni Waisraeli hawa;

7 wala si kwa sababu wao ni wazao wa Ibrahimu, wote ni watoto; bali “Katika Isaka wazao wako wataitwa kwako.”

8 Yaani, watoto wa nyama, hao si watoto wa Mungu; bali watoto wa ile ahadi wanahesabiwa kuwa mzao.

9 Kwa maana neno la ahadi ni hili, “Panapo wakati huu nitakuja, na Sara atakuwa na mwana.”

10 Wala si hivyo tu, bali pia Rebeka akachukua mimba kwa mume mmoja, naye ni Isaka, baba yetu:

11 kwa maana kabla hawajazaliwa wale watoto, wala hawajatenda neno jema wala baya, ili lidumu kusudi la Mungu la kuchagua, si kwa sababu ya matendo, bali kwa sababu ya yeye aitaye,

12 aliambiwa hivi, “Mkubwa atamtumikia yule mdogo.”

13 Kama ambavyo imeandikwa, “Nilimpenda Yakobo, lakini Esau nilimchukia.”

14 Tuseme nini, basi? Kuna udhalimu kwa Mungu? Hasha.

15 Kwa maana amwambia Musa, “Nitamrehemu mtu ye yote nimrehemuye, na nitamhurumia mtu ye yote nimhurumiaye.”

16 Kwa hiyo basi, si kwa mapenzi ya mtu, wala kwa yule apigaye mbio, bali kwa Mungu arehemuye.

17 Kwa maana maandiko yasema kwa Farao ya kwamba, “Nilikuinua kwa kusudi hili, ili nionyeshe nguvu yangu kwako, ili jina langu litangazwe katika nchi yote.

18 Kwa hiyo basi, atakaye kumrehemu humrehemu; na atakaye kumfanya mgumu, humfanya mgumu.

19 Kwa hiyo utaniambia, “Mbona angali analaumu? Kwa maana ni

nani ambaye amepinga kusudi lake?”

20 La sivyo, hakika, ewe mtu, wewe ni nani kumhoji Mungu? “Kitu kilichoumbwa kisimwambie yeye aliyekiumba, ‘Kwa nini ulinitengeneza hivi?’”

21 Au mfinyanzi je, hana mamlaka juu ya udongo, kwa fungu moja la udongo kutengeneza chombo kimoja kiwe cha heshima, na kimoja kiwe hakina heshima?

22 Lakini ikiwa Mungu kwa kutaka kuonyesha ghadhabu, na kuudhihirisha uweza wake, kwa uvumilivu mwingi, alichukuliana na vile vyombo vya ghadhabu vilivyofanywa tayari kwa uharibifu;

23 na ili ajulishe wingi wa utukufu wake katika vyombo vya rehema, alivyokwisha kutayarisha kuupokea utukufu,

24 ndio sisi aliotuita, siyo Wayahudi tu, bali watu wa mataifa pia?

25 Ni kama vile asemavyo katika Hosea pia, “Nitawaita watu wangu wasiokuwa watu wangu; na mpenzi wangu, yeye asiyekuwa mpenzi wangu;

26 na itakuwa, mahali pale walipoambiwa, ‘Ninyi si watu wangu,’ hapo wataitwa ‘wana wa Mungu aliye hai.’”

27 Isaya naye atoa sauti yake juu ya Israeli, kusema, “Hesabu ya wana wa Israeli, ijapokuwa kama hesabu ya mchanga wa bahari, ni mabaki yao tu watakaookolewa;

28 kwa maana anamaliza neno na kulikata katika haki; kwa sababu Bwana amelimaliza neno na atalikata juu ya nchi.

29 Tena kama Isaya alivyotangulia kusema, “Kama Bwana wa majeshi asingalituachia uzao, tungalikuwa kama Sodoma, na tungalifananishwa na Gomora.”

30 Tuseme nini basi? Ya kwamba watu wa mataifa, wasiofuata haki, walipata haki, lakini ni ile haki iliyo ya imani;

31 lakini Israeli wakiifuata torati ya haki, hawakuifikilia torati ya haki.

32 Kwa nini? Kwa sababu hawakuifuata kwa njia ya imani, bali kana kwamba kwa njia ya matendo ya torati, wakajikwaa juu ya jiwe lile likwazalo.

33 Kama ambavyo imeandikwa, “Tazama, naweka katika Sayuni jiwe likwazalo na mwamba uangushao; na kila amwaminiye hataaibika.”

10 NDUGU zangu, nitakayo sana moyoni mwangu na ombi langu kwa Mungu ni kwa ajili ya Waisraeli ili waokolewe.

2 Kwa maana nawashuhudia kwamba wana juhudi kwa Mungu, bali si katika kufahamu sana.

3 Kwa maana wakiwa hawaijui haki ya Mungu, na wakitaka kuithibitisha haki yao wenyewe, hawakujiweka chini ya haki ya Mungu,

4 kwa maana Kristo ni mwisho wa torati kwa haki, ili ahesabiwe haki kila aaminiye.

5 Kwa maana Musa anaandika juu ya haki itokayo kwa torati, ya kuwa mtu afanyaye mambo hayo ataishi kwa hayo.

6 Lakini ile haki ya imani yasema hivi, “Usiseme moyoni mwako, Ni nani atakayepaa mbinguni?” (yaani ni kumleta Kristo chini;)

7 au, “Ni nani atakayeshuka kwenda kuzimuni?” (Yaani ni kumleta Kristo juu kutoka kwa wafu.)

8 Bali inasema nini? “Lile neno ni karibu nawe, katika kinywa chako

na katika moyo wako;" hilo ni neno la imani tunalolihubiri.

9 Kwa sababu ukikiri kwa kinywa chako kwamba Yesu ni Bwana, na kuamini moyoni mwako ya kuwa Mungu alimfufua kutoka kwa wafu, utaokoka;

10 kwa maana kwa moyo, mtu huamini hata kupata haki, na kwa kinywa hukiri hata kupata wokovu.

11 Kwa maana maandiko matakatifu yasema, "Kila amwaminiye hataaibika."

12 Kwa maana hakuna tofauti kati ya Myahudi na Mgiriki; maana yeye yule ni Bwana wa wote, mwenye utajiri kwa wote wanaomwita.

13 Kwa kuwa kila atakayeliitia jina la Bwana ataokoka.

14 Basi watamwitaje yeye wasiyemwamini? Na watamwaminiye yeye wasiyemsikia? Na watamsikiaje pasipo mhubiri?

15 Na watu watahubirije kama hawatumwi? Kama ambavyo imeandikwa, "Ni mizuri kama nini miguu yao wahubirio habari njema ya amani, wahubirio habari njema ya mema."

16 Lakini si wote waliotii ile habari njema. Kwa maana Isaya asema, "Bwana, ni nani aliyeamini ujumbe wetu?"

17 Basi chanzo cha imani ni kusikia, na kusikia huja kwa neno la Mungu.

18 Lakini nasema, Je, wao hawakusikia? Naam, hakika; wamesikia; "Sauti yao ilienea duniani mwote, na maneno yao hata mwisho wa ulimwengu."

19 Lakini nasema, Je, Waisraeli hawakufahamu? Kwanza Musa asema, "Mimi nitawatia wivu watu ambao si taifa, nitawatia hasira taifa lisilo na ufahamu."

20 Na Isaya anasema kwa ujasiri, "Nilipatikana nao wasionitafuta, nilidhihirika kwao wasioniulizia."

21 Lakini kwa Israeli asema, "Mchana kutwa niliwanyoshea mikono watu wasiotii na wakaidi."

11 BASI nasema, Je, Mungu aliwasukumia mbali watu wake? Hasha. Kwa kuwa mimi pia ni Mwisraeli, wa uzao wa Ibrahimu, mtu wa kabila ya Benyamini.

2 Mungu hakuwasukumia mbali watu wake aliowajua tangu mwanzo. Au hamjui yale yanayosemwa na maandiko juu ya Eliya? Jinsi anavyowashitaki Waisraeli mbele za Mungu, akisema,

3 "Bwana, waliwaua manabii wako, na walizibomoa madhabahu zako; na mimi nimebaki peke yangu, nao wananitafuta."

4 Lakini ile jawabu ya Mungu yamwambiaje? "Nilijisazia watu elfu saba wasiopiga goti mbele ya Baali."

5 Basi ni vivi hivi wakati huu wa sasa, yako mabaki waliochaguliwa kwa neema.

6 Lakini ikiwa ni kwa neema, haiwi kwa matendo; ingekuwa hivyo, neema isingekuwa neema tena. Lakini ikiwa ni kwa matendo haiwi neema; ingekuwa hivyo tendo lisingekuwa tendo.

7 Imekuwaje, basi? Kitu kile ambacho Israeli anakitafuta, hiki hakukipata, lakini wale waliochaguliwa walikipata, na wengine walifanywa wagumu;

8 Kama ambavyo imeandikwa, Mungu aliwapa roho ya usingizi, macho ambayo hayaoni, na masikio ambayo hayasikii, hata mpaka siku hii ya leo.

9 Na Daudi asema, "Meza yao na iwe tanzi na mtego, na kitu cha kuwakwaza, na malipo kwao;

10 macho yao yatiwe giza, ili wasione, ukawainamishe mgongo wao siku zote."
11 Kwa hiyo nasema, Je, walijikwaa hata waanguke? Hasha! Lakini kwa kosa lao wokovu umewafikia mataifa, ili wao wenyewe watiwe wivu.
12 Lakini ikiwa kosa lao limekuwa utajiri wa ulimwengu, na upungufu wao umekuwa utajiri wa mataifa, je, si zaidi sana utimilifu wao?
13 Kwa maana nasema na ninyi mlio watu wa mataifa, kwa kadiri mimi nilivyo hakika mtume wa mataifa, naitukuza huduma yangu.
14 Huenda nikapata kuwatia wivu walio nyama moja na mimi, na kuwaokoa baadhi yao.
15 Kwa maana ikiwa kutupwa kwao kumeleta upatanisho kwa ulimwengu, je, kukubaliwa kwao, kutakuwa ni nini kama si uhai kutoka kwa wafu?
16 Na ikiwa malimbuko ni matakatifu, kadhalika na donge lote; na ikiwa shina ni takatifu, kadhalika matawi.
17 Lakini kama baadhi ya matawi yamekatwa, na wewe mzeituni mwitu ulipandikizwa kati yao, ukawa mshirika wa shina, na wa unono wa mzeituni,
18 usijisifu juu ya yale matawi; lakini ukijisifu, si wewe ulichukuaye shina, bali ni shina likuchukualo wewe.
19 Basi utasema, "Yale matawi yalikatwa, ili mimi nipandikizwe."
20 Vema; yalikatwa kwa kutokuamini kwao, na wewe umesimama kwa imani yako. Usijivune, bali uogope;
21 kwa maana ikiwa Mungu hakuyaachia matawi ya asili; labda pia hatakuachia wewe.
22 Tazama basi, fadhili na ukali wa Mungu; hakika kwa wale walioanguka, ukali; lakini kwako wewe fadhili, ukikaa katika fadhili hii; kama sivyo wewe pia utakatiliwa mbali.
23 Na hao pia, wasipokaa katika kutokuamini, watapandikizwa; kwa kuwa Mungu aweza kuwapandikiza tena.
24 Kwa maana ikiwa wewe ulikatwa kutoka katika mzeituni ulio mzeituni mwitu kwa asili yake na kinyume cha asili ukapandikizwa katika mzeituni ulio mwema, si zaidi sana wale walio wa asili watatapandikizwa katika mzeituni wao wenyewe?
25 Kwa maana ndugu zangu sitaki msijue siri hii, ili msijione kuwa wenye akili, ya kwamba kwa sehemu ugumu umewapata Waisraeli, mpaka utimilifu wa mataifa uwasili;
26 na hivyo Waisraeli wote wataokoka, kama ambavyo imeandikwa, "Mwokozi atakuja kutoka Sayuni, na atayaondoa maasi kutoka katika Yakobo;
27 na hili ni agano langu nao, nitakapowaondolea dhambi zao."
28 Hakika kwa habari ya Injili, wamekuwa adui kwa ajili yenu; Lakini kwa habari ya kuchaguliwa, wamekuwa wapenzi kwa ajili ya baba zetu.
29 Kwa sababu karama za Mungu hazina majuto wala mwito wake.
30 Kwa maana kama ninyi pia wakati ule mlivyomwasi Mungu, lakini sasa mmepata rehema kwa kuasi kwao;
31 kadhalika na hao wameasi sasa, ili kwa kupata rehema kwenu, wao pia wapate rehema.
32 Maana Mungu aliwafunga wote pamoja katika kuasi, ili awarehemu wote.
33 Jinsi zilivyo kuu utajiri na hekima na maarifa ya Mungu!

Hukumu zake hazichunguziki, wala njia zake hazitafutikani.

34 Maana ni nani aliyejua nia ya Bwana? Au ni nani aliyekuwa mshauri wake?

35 Au ni nani aliyempa kitu kwanza, naye atalipwa tena?

36 Kwa kuwa vitu vyote vyatoka kwake, viko kwa uweza wake, na vinarejea kwake. Utukufu ni wake milele. Amina.

12 KWA hiyo ndugu, ninawasihi, kwa huruma zake Mungu, itoeni miili yenu iwe dhabihu iliyo hai, takatifu, ya kumpendeza Mungu, ndiyo ibada yenu yenye maana.

2 Wala msiifuatishe namna ya dunia hii, bali mbadilishwe kwa kufanywa upya nia zenu, mpate kuonyesha mapenzi ya Mungu yaliyo mema, ya kupendeza, na ukamilifu.

3 Kwa maana, kwa neema niliyopewa, namwambia kila mtu aliyeko kwenu, asinie makuu kupita ilivyompasa kunia, bali anie kwa nia njema, kama Mungu alivyomgawia kila mtu kiasi cha imani.

4 Kwa kuwa kama vile katika mwili mmoja tuna viungo vingi, wala viungo vyote havitendi kazi moja,

5 vivyo hivyo sisi tuliyo wengi tu mwili mmoja katika Kristo, na viungo, kila mmoja kwa mwenzake.

6 Tuna karama pia, zilizo mbalimbali kwa kadiri ya neema tuliyopewa, ikiwa unabii, tutoe unabii kwa kadiri ya imani;

7 ikiwa utumishi, kwa kutumikia; au mwenye kufundisha, kwa kufundisha;

8 au mwenye kusihi, katika usihi; mwenye kutoa, kwa ukarimu; mwenye kuongoza, kwa bidii; mwenye kurehemu, kwa furaha.

9 Pendo na lisiwe na unafiki. Lichukieni lililo ovu, mkiambatana na lililo jema.

10 Kwa pendo la kidugu, mpendane ninyi kwa ninyi; kwa heshima mkiwatanguliza wenzenu.

11 Kwa bidii, si walegevu; mkiwa na juhudi katika roho zenu; mkimtumikia Bwana;

12 katika tumaini mkifurahi; katika dhiki mkisubiri; katika kusali mkidumu;

13 kwa mahitaji ya watakatifu mkigawia, katika kukaribisha wageni mkijitahidi.

14 Wabarikini wanaowatesa ninyi; barikini wala msilaani.

15 Furahini pamoja nao wafurahio, na lieni pamoja nao waliao.

16 Mpatane nia zenu ninyi kwa ninyi. Msinie yaliyo makuu, bali mkubali kushughulishwa na wanyenyekevu. Msiwe watu wa kujiona kuwa wenye akili.

17 Msimlipe mtu ovu kwa ovu. Angalieni yaliyo mema machoni pa watu wote.

18 Kama yawezekana, kwa upande wenu, mkae katika amani na watu wote.

19 Wapenzi, msijilipize kisasi, bali mtoe nafasi kwa ghadhabu ya Mungu, maana imeandikwa, “Kisasi ni juu yangu, Mimi nitalipa,” asema Bwana.

20 Kwa hiyo, adui yako akiwa na njaa, mlishe; akiwa na kiu, mnyweshe; maana ukifanya hivyo, utampalia makaa ya moto kichwani pake.

21 Usishindwe na ubaya, bali uushinde ubaya kwa wema.

13 KILA mtu na aitii mamlaka zilizo kuu, kwa maana hakuna mamlaka isiyotoka kwa Mungu; na zile mamlaka zilizopo zimewekwa na Mungu.

2 Kwa hiyo anayepinga mamlaka, ameshindana na agizo la Mungu, na wao ambao wameshindana watajipatia hukumu.

3 Kwa maana watawala hawatishi watu kwa sababu ya matendo mema, bali kwa sababu ya matendo mabaya. Basi wataka usimwogope mwenye mamlaka? Fanya mema, nawe utapata sifa kwake;

4 kwa kuwa yeye ni mtumishi wa Mungu kwako kwa ajili ya mema. Lakini ukifanya mabaya, ogopa; kwa maana hauchukui upanga bure; kwa kuwa yeye ni mtumishi wa Mungu, amlipizaye kisasi cha ghadhabu yeye atendaye mabaya.

5 Kwa hiyo ni lazima kutii, si kwa sababu ya ile ghadhabu tu, bali pia kwa sababu ya dhamiri.

6 Kwa sababu hiyo tena mwalipa kodi; kwa kuwa wao ni watumishi wa Mungu, wakidumu katika kazi iyo hiyo.

7 Kwa hiyo wape wote haki zao; mtu wa kodi, kodi; mtu wa ushuru, ushuru; astahiliye hofu, hofu; astahiliye heshima, heshima.

8 Msiwe na deni kwa mtu ye yote, isipokuwa kupendana; kwa maana ampendaye mtu mwingine ameitimiza torati.

9 Maana kule kusema, "Usizini, usiue, usiibe, usishuhudie uongo, usitamani;" na ikiwapo amri nyingine yo yote, inajumlishwa katika neno hili, ya kwamba, "Mpende jirani yako kama nafsi yako."

10 Upendo haufanyii jirani neno baya; kwa hiyo upendo ni utimilifu wa torati.

11 Jambo hili pia, twajua wakati, ya kwamba saa ya sisi kuamka kutoka usingizi ni sasa; kwa maana wokovu wetu ni karibu nasi kuliko tulipoanza kuamini.

12 Usiku umeendelea sana, na mchana umekaribia; kwa hiyo tutupe kando matendo ya giza, na tuvae silaha za nuru.

13 Tuenende kwa adabu, kama ilivyohusika na mchana, si kwa ulafi na ulevi, si kwa ufisadi na uasherati, si kwa ugomvi na wivu.

14 Bali mvaeni Bwana Yesu Kristo, wala msiiangalie nyama, hata kuwasha tamaa zake.

14 NA yeye aliye dhaifu wa imani, mkaribisheni, wala kubishana mawazo yake.

2 Mtu mmoja hakika anayo imani, anakula vyote, lakini yeye aliye dhaifu hula mboga.

3 Yeye alaye asimdharau huyo asiyekula, wala yeye asiyekula asimhukumu huyo alaye, kwa maana Mungu alimkubali.

4 Wewe ni nani unayemhukumu mtumishi wa mwingine? Kwa bwana wake mwenyewe yeye husimama au huanguka. Lakini atasimamishwa; kwa kuwa Mungu aweza kumsimamisha.

5 Mtu mmoja hakika aheshimu siku moja kuliko siku nyingine, na mwingine aona siku zote kuwa sawa. Kila mtu na athibitike katika akili yake mwenyewe.

6 Yeye aadhimishaye siku, huiadhimisha kwa Bwana; tena asiyeadhimisha siku, haiadhimishi kwa Bwana; yeye alaye hula kwa Bwana, kwa maana amshukuru Mungu; tena asiyekula, hali kwa Bwana, kwa maana pia amshukuru Mungu.

7 Kwa maana hakuna mtu miongoni mwetu aishiye kwa ajili yake mwenyewe, wala hakuna afaye kwa ajili yake mwenyewe.

8 Kwa maana kama tukiishi twaishi kwa Bwana; na kama tukifa, twafa

kwa Bwana; kwa hiyo tukiishi au kama tukifa, tu mali ya Bwana.

9 Maana kwa sababu hiyo Kristo alikufa akafufuka, akawa hai tena, ili awe Bwana wa waliokufa na walio hai pia.

10 Lakini wewe je, mbona wamhukumu ndugu yako? Au wewe je, mbona wamdharau ndugu yako? Kwa maana sisi sote tutasimama mbele ya kiti cha hukumu cha Kristo.

11 Kwa kuwa imeandikwa, Mimi ninaishi, asema Bwana; kwamba kila goti litapigwa mbele zangu, na kila ulimi utamkiri Mungu.

12 Kwa hiyo basi, kila mtu miongoni mwetu atatoa habari zake mwenyewe mbele za Mungu.

13 Kwa hiyo tusizidi kuhukumiana, bali afadhali toeni hukumu hii, mtu asitie kitu cha kumkwaza ndugu au cha kumwangusha.

14 Ninajua tena nimeshawishiwa na Bwana Yesu, ya kuwa hakuna kitu kilicho najisi kwa asili yake; lakini kwa mtu akionaye kitu kuwa najisi kwake huyo kitu kile ni najisi.

15 Na ndugu yako akihuzunishwa kwa sababu ya chakula umeacha kwenda katika upendo. Kwa chakula chako usimharibu mtu yule ambaye Kristo alikufa kwa ajili yake.

16 Kwa hiyo huo wema wenu usitajiwe kwa ubaya;

17 maana ufalme wa Mungu si kula wala kunywa, bali ni haki na amani na furaha katika Roho Mtakatifu.

18 Kwa kuwa yeye anayemtumikia Kristo katika mambo hayo anampendeza Mungu na anakubaliwa na watu.

19 Kwa hiyo basi tufuate mambo ya amani, na mambo yafaayo kwa kujengana.

20 Usiharibu kazi ya Mungu kwa ajili ya chakula. Hakika vitu vyote ni safi, bali ni vibaya kwa mtu alaye kitu cha kukwaza.

21 Ni vyema kutokula nyama wala kunywa divai, wala kutenda neno lo lote ambalo kwa hilo ndugu yako hukwazwa, au kukoseshwa au kuwa dhaifu.

22 Je, wewe unayo imani? Uwe nayo nafsini mwako mbele ya Mungu. Heri mtu yule asiyejihukumu mwenyewe katika neno lile analolikubali.

23 Lakini aliye na shaka, amehukumiwa kuwa na hatia, kwa sababu hakula kwa imani; na yote yasiyotoka katika imani ni dhambi.

15 LAKINI inatupasa sisi tulio na nguvu kuchukua udhaifu wao wasio na nguvu wala haitupasi kujipendeza wenyewe.

2 Kila mmoja wetu ampendeze jirani yake, apate wema, akajengwe.

3 Kwa maana hata Kristo hakujipendeza mwenyewe, bali kama ambavyo imeandikwa, “Matukano ya waliokutukana wewe yaliniangukia Mimi.”

4 Kwa kuwa yote yaliyotangulia kuandikwa, yaliandikwa ili kutufundisha sisi, ili kwa uvumilivu na faraja ya maandiko tupate kuwa na tumaini.

5 Na Mungu mwenye uvumilivu na faraja awajalie kuwa na nia moja ninyi kwa ninyi kwa mfano wa Kristo Yesu.

6 Ili kwa kusudi moja na kwa kinywa kimoja mpate kumtukuza Mungu, hata Baba wa Bwana wetu Yesu Kristo.

7 Kwa hiyo mkaribishane ninyi kwa ninyi, kama naye Kristo alivyotukaribisha, ili Mungu atukuzwe.

8 Lakini nasema kwamba Yesu Kristo amekuwa mtumishi wa agano la kutahiriwa kwa ajili ya kweli ya Mungu, kusudi azithibitishe ahadi walizopewa baba zetu;

9 tena ili mataifa wamtukuze Mungu kwa ajili ya rehema zake, kama ambavyo imeandikwa, “Kwa sababu hiyo nitakushukuru kati ya mataifa, nami nitaliimbia jina lako.”

10 Na tena asema, “Furahini, mataifa, pamoja na watu wake.”

11 Na tena, “Enyi mataifa yote msifuni Bwana, enyi watu wote msifuni sana.”

12 Na tena Isaya asema, “Litakuwako shina la Yese, naye atokeaye kuwatawala mataifa; na watu wa mataifa watamtumaini.”

13 Basi Mungu wa tumaini na awajaze ninyi furaha yote na amani katika kuamini, mpate kuzidi kuwa na tumaini, katika nguvu ya Roho Mtakatifu.

14 Lakini ndugu zangu, hata mimi mwenyewe nimehakikishwa kwa habari zenu, ya kuwa ninyi nanyi mmejaa wema, mmejazwa elimu yote, tena mwaweza kuonyana.

15 Lakini niliwaandikia, ndugu, kwa ujasiri zaidi, katika sehemu kana kwamba kuwakumbusha, kwa sababu ya neema ile niliyopewa na Mungu,

16 ili mimi niwe mhudumu wa Yesu Kristo kwa watu wa mataifa, nitoe huduma ya kikuhani kwa kuitangaza Injili ya Mungu, kusudi mataifa wawe sadaka yenye kibali, ikiisha kutakaswa na Roho Mtakatifu.

17 Kwa hiyo nina sababu ya kujisifu katika Kristo Yesu kwa mambo mbele ya Mungu.

18 Maana sitathubutu kusema juu ya jambo lo lote asilolitenda Kristo kwa kazi yangu, mataifa yapate kutii kwa neno na kwa tendo,

19 kwa nguvu ya ishara na maajabu, kwa nguvu ya Roho wa Mungu; hata ikawa tangu Yerusalemu na kando kando yake mpaka Iliriko nimekwisha kuihubiri Injili ya Kristo kwa utimilifu;

20 kadhalika ninajitahidi kuihubiri Injili, nisihubiri mahali ambapo jina la Kristo limekwisha kutajwa, ili nisijenge juu ya msingi wa mtu mwingine;

21 bali kama ambavyo imeandikwa, “Wale ambao hawakuambiwa habari zake, wataona; na wale ambao hawakusikia, watafahamu.”

22 Kwa sababu hiyo nilikuwa nikizuiliwa mara nyingi nisije kwenu;

23 Lakini sasa sina nafasi tena katika pande hizi, tena tangu miaka mingi nina shauku ya kuja kwenu,

24 wakati wo wote nitakaosafiri kwenda Spania, nitakuja kwenu; kwa maana ninatumaini kuwaona ninyi katika kusafiri kwangu na kusaidiwa nanyi kwa safari yangu, moyo wangu ukishiba kwanza kwenu kwa sehemu.

25 Lakini sasa ninakwenda Yerusalemu, nikiwahudumu watakatifu.

26 Maana iliwapendeza watu wa Makedonia na Akaya kufanya changizo kwa ajili ya watakatifu huko Yerusalemu walio maskini.

27 Maana iliwapendeza, tena wamekuwa wadeni wao. Kwa maana ikiwa mataifa waliyashiriki mambo yao ya kiroho, inawabidi kuwahudumia kwa mambo yao ya kinyama.

28 Kwa hiyo nikiisha kuimaliza kazi hiyo, na kuwatilia muhuri tunda hilo, nitapita kwenu kwenda Spania.

29 Lakini najua ya kuwa nikija kwenu nitakuja kwa utimilifu wa baraka ya Injili ya Kristo.

30 Ndugu zangu, ninawasihi kwa Bwana wetu Yesu Kristo na kwa upendo wa Roho, jitahidini pamoja nami katika maombi kwa ajili yangu mbele ya Mungu;

31 ili niepushwe na wale wasioamini katika Uyahudi; na tena huduma yangu niliyo nayo huko Yerusalemu ikubalike kwa watakatifu;

32 ili nipate kufika kwenu kwa furaha kwa mapenzi ya Mungu, nikapate kupumzika pamoja nanyi.

33 Mungu wa amani na awe pamoja nanyi nyote. Amina.

16 LAKINI namthibitisha kwenu Fibi, dada yetu, aliye mtumishi wa kanisa lililoko Kenkrea;

2 kwamba mmpokee katika Bwana kama iwapasavyo watakatifu, mkamsaidie katika neno lo lote atakalohitaji kwenu; kwa sababu yeye naye amekuwa msaidizi wa watu wengi, akanisaidia mimi pia.

3 Nisalimieni Priskila na Akila, watenda kazi pamoja nami katika Kristo Yesu,

4 waliokuwa tayari hata kukatwa shingo kwa ajili ya maisha yangu, ambao ninawashukuru, wala si mimi tu, bali pia makanisa yote ya mataifa;

5 na nisalimieni kanisa lililomo katika nyumba yao. Nisalimieni Epaineto, mpenzi wangu, aliye malimbuko ya Akaya kwa Kristo.

6 Nisalimieni Mariamu, aliyefanya kazi kwa bidii kwa ajili yetu.

7 Nisalimieni Androniko na Yunia, jamaa zangu, waliofungwa pamoja nami, ambao ni maarifu miongoni mwa mitume, nao walikuwa katika Kristo kabla yangu.

8 Nisalimieni Amplia mpenzi wangu katika Bwana.

9 Nisalimieni Urbano mtenda kazi pamoja nasi katika Kristo, na Stakisi, mpenzi wangu.

10 Nisalimieni Apele, mwenye kukubaliwa katika Kristo. Nisalimieni watu wa Aristobulo.

11 Nisalimieni Herodioni, jamaa yangu. Nisalimieni watu wa Narkiso, walio katika Bwana.

12 Nisalimieni Trifaina na Trifosa, wanawake wenye bidii katika Bwana. Nisalimieni Perisida, mpenzi mwanamke aliyejitahidi sana katika Bwana.

13 Nisalimieni Rufo, mteule katika Bwana, na mama yake, aliye mama yangu pia.

14 Nisalimieni Asinkrito, Flegoni, Herma, Patroba, Herme, na ndugu walio pamoja nao.

15 Nisalimieni Filologo na Yulia, Nerea na dada yake, na Olimpa, na watakatifu wote walio pamoja nao.

16 Salimianeni ninyi kwa ninyi kwa busu takatifu. Makanisa ya Kristo yawasalimu.

17 Ndugu zangu, nawasihi, kuangalia sana wale wafanyao fitina na mambo ya kukwaza, kinyume cha mafundisho mliyojifunza, mkajiepushe na watu hao.

18 Kwa sababu walio hivyo hawamtumikii Bwana wetu Yesu Kristo, bali matumbo yao wenyewe; na kwa maneno laini, na hotuba za kupendeza waidanganya mioyo ya watu wanyofu.

19 Maana utii wenu uliwafikilia watu wote. Kwa hiyo nafurahi kwa ajili yenu; lakini nataka ninyi hakika kuwa wenye hekima katika mambo mema, na bila hatia kuhusu mambo mabaya.

20 Naye Mungu wa amani atamponda Shetani chini ya miguu yenu upesi. Neema ya Bwana wetu Yesu Kristo na iwe pamoja nanyi. Amina.

21 Timotheo, mtenda kazi pamoja nami, Pamoja na Lukio na Yasoni, na Sosipatro, jamaa zangu wawasalimu ninyi.

22 Mimi Tertio, niliyeandika barua nawasalimu katika Bwana.

23 Gayo mwenye kunipokea nyumbani, na wa kanisa lote pia awasalimu, Erasto, mweka hazina wa mji huu awasalimu; na Kwarto, ndugu yetu.

24 Neema ya Bwana wetu Yesu Kristo na iwe pamoja nanyi nyote. Amina.

25 Sasa na atukuzwe yeye awezaye kuwafanya imara sawasawa na Injili yangu na kuhubiriwa kwake Yesu Kristo, sawasawa na ile siri iliyositirika tangu zamani za milele,

26 lakini sasa ikadhihirishwa kwa njia ya maandiko ya manabii, kwa amri ya Mungu wa milele, ikajulikana na mataifa yote, ili watii imani.

27 Kwake Mungu aliye pekee mwenye hekima, utukufu una yeye kwa njia ya Yesu Kristo milele. Amina.

## MUNGU ANATAKA KUKUOKOA WEWE KUTOKA GHADHABU

### MANENO MUHIMU KWA WEWE KUFAHAMU NA KUFANYA SASA.

1) Wewe na kila mtu amefanya dhambi, na kumwasi Mungu. **Wote walifanya dhambi na wanapungukiwa na utukufu wa Mungu.** (Rum 3: 23). **dhambi ni uasi wa torati.** (1 Yoh 3: 4).

   Ujiulize, Je, nimeasi amri za Mungu? Mungu alisema, **Usiwe na miungu mingine ila Mimi.** (Kut 20: 3). Je, unapenda dini nyingine kuliko Mungu wa kweli, yaani Mwumbaji? Je unapenda pesa, au anasa, au mwenyewe kuliko Mungu? Mungu alisema, **Usimshuhudie jirani yako uongo.** (Kut 20: 16). Je, umesema uongo wakati wo wote? Mungu alisema, **Usizini.** (Kut 20: 14). Yesu Kristo alisema, **Kila mtu atazamaye mwanamke kwa kumtamani, amekwisha kuzini naye moyoni mwake.** (Mt 5: 28). Je, wewe ni mwenye dhambi?

2) Mungu ataadhibu kila dhambi. **mshahara wa dhambi ni mauti;** (Rum 6; 23). Kila mwenye dhambi, ikiwa hajaokoka, atapata ghadhabu ya Mungu, na baadaye ataadhibiwa katika ziwa la moto. **Mauti na kuzimu zitatupwa katika lile ziwa la moto.** (Ufu 20: 14).

3) Mungu amefanya njia ambayo wewe na wengine wasamehewe.

4) Habari njema. Njia hii ni Bwana Yesu Kristo. Yesu Kristo, Mungu Mwana aliishi pasipo dhambi, akajitoa kuuawa, akapigwa kwa misumari mtini, yaani msalabani. Alimwaga damu akafa kwa ajili ya wote wanaomwamini na kumtii. **Kristo alikufa kwa ajili ya dhambi zetu kama yanenavyo maandiko;** (1 Kor 15: 3). Yesu alifufuka kutoka wafu, akapaa mbinguni. Kristo atakuja ulimwenguni tena bado kidogo. Ndipo watu wote wanaompenda (yaani waliokufa na wanaoishi) watafufuka kwenda kumlaki Mfalme Yesu, na tutamiliki pamoja naye milele.

5) Lazima ufanye hivyo ili usamehewe na kupokea uzima wa milele.
   - Tubu dhambi zako mbele ya mungu. Usiendelee kufanya dhambi.
   - Mwamini Bwana Yesu Kristo, yaani mwamini na kumtii.
   - Kisha ubatizwe kwa jina lake Yesu Kristo katika maji mengi.

**Mwamini Bwana Yesu, nawe utaokoka** (Mdo 16: 31). **Tubuni mkabatizwe kila mmoja kwa jina lake Yesu Kristo, mpate ondoleo la dhambi zenu,** (Mdo 2: 38).

Ukifanya mambo hayo utazaliwa mara ya piliili, utakuwa Mkristo wa kweli.

Ni muhimu kusoma na kujifunza Biblia, na kumwomba Mungu.

Omba Mungu akuongoze.